**Шашны хэрэг эрхлэх газрын хэвлэл: 824**

**Хүүхдийн ном: 219**

**Би элчийнхээ талаар суралцаж байна**

(Шашны соёл, ёс суртахууны багш нарын бүлгэмээс эрхлэн гаргав.)

**Зураглаач**
Осман Турхан

**Хэвлэлийн эрхлэгч**
Мэхмэт Эрдоган

**График, дизайнер**
Нуруллах Өзбай

**Зохицуулагч**
Др. Өмэр Мэнэкчэ

**Монгол хэлнээ орчуулсан**
Ариунаа Гэрэлбаяр

**Номын хавтасны ар тал**
Ариф Нихат Асиягийн "Залбирал ба биелэл" номноос шүлгийн мөр

**Шашин хариуцсан дээд чуулгын тогтоол**
07.04.2005/66

2010-06-Y-0003-824
ISBN 978-975-19-4895-3

**Хэвлэл**
Korza Yayincilik Bas. San. ve Tic. Ltd. Şti.
Утас: 0090 (312) 342 22 08



**Холбоо барих хаяг:**
Üniversiteler Mahallesi Dumlupinar Bulvari
No:147/A 06800 Çankaya / Ankara
Утас: 0090 (312) 295 72 93-94
Факс: 0090 (312) 284 72 88
www.diyanet.gov.tr
diniyayinlar@diyanet.gov.tr

## ӨМНӨХ ҮГ

Сайн байцгаана уу хүүхдүүд ээ!
Гэгээн Элчийг таньж, түүнийг хайрлах нь энэ хорвоогийн хамгийн сайхан зүйл юм. Түүний амьдрал бол бидний хувьд үлгэр жишээгээр дүүрэн байдаг. Энэ номонд Гэгээн Элчийн үлгэр жишээ амьдрал, Исламын шашныг түгээн дэлгэрүүлэхийн төлөө гаргасан хичээл зүтгэл, тэмцлийн тухай өгүүлэх болно.
Бидний элч бол юуны түрүүнд эцэг хүн байсан. Хүүхдүүдээ маш ихээр хайрладаг, тэднийгээ үргэлж халамжилдаг байсан юм. Эхнэртээ хүндэтгэлтэй хандаж, аль болох түүнд тусалдаг байлаа. Найз нөхөд нь түүний талаар үргэлж сайн сайхныг өгүүлэхийн зэрэгцээ маш ихээр итгэж найддаг байв.
Хүмүүсийг сайн сайхан, үнэн зөв, мэдлэгтэй, ёс суртахуунтай, бусдадаа байнга тусалдаг амьдралд уриалан дууддаг байлаа.
Худал хэлэх, хулгай хийх, хүний амийг хөнөөх, согтууруулах ундаа хэрэглэх, мөрийтэй тоглоом тоглох, бусдад хор хөнөөл учруулж, байгалийг бохирдуулахаас байнга зайлхийж байхыг хүмүүсээс хүсдэг байв.
Элч маань, хүмүүсийн аз жаргалтай амьдралын төлөө маш их зовлон зүдгүүрийг туулсан юм. Идэх хоолгүй, уух ундгүй амьдарч, бусдын халдлагад өртөж, амьдарч байсан нутгаасаа цөллөгдөж, дайн байлдаанд шархдаж байсан ч тэр хэзээ ч өөрийн тэмцлээсээ няцаагүй билээ. Яагаад гэвэл тэр, Агуу Аллахын хүн төрөлхтөнийг аврахаар илгээсэн Исламын шашныг түгээн дэлгэрүүлэх үүрэгтэй байсан юм.

Хайр хүүхдүүд ээ !
Манай шашин бол Исламын шашин, Элч маань Гэгээн Мухаммэд /Аллахын хайр хүндэтгэлийг хүртэх болтугай/ ба ариун судар маань Куран судар юм. Бид бүхэн Агуу Аллах Эзэнд итгэж, Элчийгээ хайрлаж, ариун сударт өгүүлсэн бүхнийг даган амьдарваас аз жаргалтай, амжилт бүтээлээр дүүрэн байж чадна.
Тийм болохоор бид Элчийгээ сайтар таньж, маш ихээр хайрлан, түүнийг өөртөө үлгэр жишээ болгон авах ёстой. Та нарын гарт байгаа энэ номыг энэ талаар та нарт тус болог гэсэн зорилготойгоор бүтээлээ. Та бүхэнд таалагдаж, амтархан уншина гэдэгт итгэл төгс байна.
Та нар бол бидний ирээдүй хойч үе учраас бид та нартаа маш их хайртай…

ШАШНЫ ХЭРЭГ ЭРХЛЭХ ГАЗАР

# Гарчиг

Тавдугаар бүлэг

## МЭДИНЭ: ИРГЭНШЛИЙН ХОТ





Зургаадугаар бүлэг

## ГЭРТЭЭ ХАРИХ ЗАМ



Долоодугаар бүлэг

## БҮГД ТҮҮНИЙ ХОЙНООС УЙЛЖ БАЙЛАА

НЭГДҮГЭЭР БҮЛЭГ

# ӨНЧИН МУХАММЕД

## Бүгд түүнийг хүлээж байлаа

Ислам шашин дэлгэрэхээс өмнөх жилүүдийг харанхуй, бүдүүлэг жилүүд гэж нэрлэдэг. Энэ жилүүдэд хүмүүс их харанхуй бүдүүлэг амьдарч байсан. Сул дорой, ядуу зүдүү хүмүүс боолчлогдож, нийгэмд гадуурхагдаж байлаа. Хөршийн болон садан төрлийн харилцааг чухалчилдаггүй, хүмүүс ч бие биедээ итгэдэггүй үе байсан юм. Эмэгтэй хүнийг отхон ч хүндэтгэдэггүй, охин хүүхдүүдийг амьдаар нь шороонд булж, оршуулдаг байжээ. Хүмүүс шавар бурханд мөргөж, садар самуун итгэл үнэмшилд автсан байв. Тэр үеийн гэрч нараас хоёр хүн амьдарч байсан үеийнхээ тухайд ийнхүү ярьсан байдаг:

“Бид, мэдлэг боловсролгүй, бүдүүлэг орчинд амьдарч байлаа. Шавар бурханд мөргөж, ёс суртахуунгүй зүйл хийж, ах дүү, хамаатан садантайгаа хэрэлдэж, зодолддог

байсан. Хөршийн эрхийг огт чухалчилдаггүй, хүч чадалтай нэг нь сул дорой нөгөөгөө дарамтлан зовоодог байсан юм."

"Бид бол харанхуй, бүдүүлэг үед амьдарч байсан хүмүүс. Шавар бурханд мөргөж, хүүхдүүдийнхээ амийг хөнөөдөг байлаа. Надад ч гэсэн охин хүүхэд байсан юм. Намайг дуудахад гүйгээд л ирдэг байсан. Нэг өдөр мөн л түүнийг дуудахад гүйгээд л ирсэн юм. Түүнийг гараас нь барьж аваад ухсан нүх рүү огцом түлхэж унагахад миний охин "Аваа!" хэмээн орилж билээ. Түүний ингэж орилох дуу нь одоо хэрнээ миний чихэнд хангинасаар л байдаг юм"

Тэр үед ийм л зүйл болж байсан гэж үү? Мэдээж үгүй.

Хүмүүс, Аллахын оронд шавар бурханд мөргөж, "Аллахын гэр" хэмээн нэрлэгддэг Кабэ дотор дүүрэн шавар бурхан байдаг байлаа.

Хүмүүсийг боолчилж, тэднийг зах дээр эд хогшил мэт худалддаг байв. Хүмүүс ямар ч үнэн цэнэгүй байсан.

Хүч чадалтай нэг нь сул доройгоо шахаж дарамталдаг байв. Эрх нь зөрчигдсөн хүн эрхээ хайх газар ч байхгүй. Муу хүн хийсэн хэргийнхээ хариуцлагыг хүлээдэггүй, завшсан цаг үе байсан юм.

Хүмүүс архийг ус шиг ууж, завхай хүүхнүүдтэй завaарч, шөнөжингөө мөрийтэй тоглоом тоглодог байлаа.

Зарим хүмүүс энэ муу муухай байдлаас эвгүйцэж байсан ч тэд юу ч хийж чадахгүй байв. Яагаад гэвэл тэд дэндүү цөөхүүлээ байсан юм. Энэ байдалд үнэхээр их харамсаж байлаа. Хүмүүст зөв замыг заах хэн нэгэн ирээсэй хэмээн хүлээж, үргэлж ийм хүн ирнэ гэсэн итгэл найдварыг дотроо тээж явжээ. Өнгөрсөн жилүүдэд илгээж байсан шигээ Аллах, тэдэнд ч мөн элч явуулах болов уу?

Хүн бүхэн энэ асуултын хариултыг сонирхож байв. Өнгөрсөн үед ч ийм асуудлууд гарч байжээ. Асуудал

ийм дээрээ тулсан мөч бүрт Аллах, хүмүүст зөв замыг заах элч төлөөлөгч илгээж байлаа. Түүний илгээсэн элч нар хүмүүст зөв замыг зааж, зарим хүмүүс тэдэнд итгэж, зарим нь тэднийг үгүйсгэдэг байлаа.

Жишээ нь Нух (Ноах), Саалих, Хууд нар агуу Аллах Эзэний хүмүүст илгээсэн элч нар байсан. Ард иргэд нь Мэккэгийн ард иргэд шиг зөв замаас холдсон байсан болохоор Аллах тэдэнд сануулга өгөхийн тулд элчүүдээ илгээж байсан. Энэ элч нар, Аллахын зарлигийг хүмүүст ойлгуулахын төлөө тэмцсэн юм.

Ибрахим ч мөн маш их тэмцсэн элч нарын нэг юм. Түүнийг Аллахын илгээсэн элч гэдэгт итгээгүй хүмүүс галд шатаахыг хүссэн боловч агуу Аллах түүнийг галаас аварсан юм.

Аллах, зарим элч нартаа судар ном илгээсэн байдаг. Элч нар уг ном, судраар ард түмнээ соён гэгээрүүлсэн билээ. Аллах Муса (Мосей) хэмээх элчдээ Тэврат (Тора) судрыг, Давуд хэмээх элчдээ Зэбур судрыг, Иса буюу Есүс хэмээх элчдээ Библи судрыг илгээсэн. Энэ элч нар бүгдээрээ хүмүүсийг зөв зүйтэй, сайн сайхан бүхэнд уриалан дуудсан.

Есүс элчээс хойш бараг зургаан зуун жил өнгөрсөн байлаа. Хүмүүс мөн л бие биедээ муу зүйл хийж, Аллахын эсрэг босч ирсэн үе байлаа. Аливааг урьдаас ухааран мэддэг хүмүүс, Аллахаас элч ирэх цаг ойртож байна хэмээн бодож байв. Бүгд л нэг элчийг хүлээж байлаа.

## Хорвоод мэндэлсэн баяр

Дөрөвдүгээр сарын сүүлчийн өдрүүд байлаа. Абдулмутталиб төрөх гэж буй ач хүүгээ хүлээж байв. Тэд хэзээ өнөөгүй баярт мэдээг дуулж магадгүй байлаа.

*571 оны дөрөвдүгээр сар байлаа. Дөрвөн сарын хорины өдөр байв. Бидэнд илгээсэн элч хорвоод мэндэлсэн юм.*



Богино хугацааны өмнө тохиолдсон зүйлсийг бодон Кабэ рүү харав. Түүний нүдний өмнүүр болж өнгөрсөн үйл явдал зэрсхийн өнгөрөв: Кабэг нураахаар ирсэн Йемэний захирагч Абрэхэтэй тааралдсан тухайгаа болон Абрэхэ түүний тэмээг барьцаалж авсан тухай боджээ. Абрэхэ, Кабэг бүү нураагаач хэмээн Абдулмутталибийг гуйх байх гэж бодсон боловч, “Би энэ тэмээнүүдийн эзэн нь байна, тийм болохоор би тэднийг л хамгаалах үүрэгтэй. Харин Кабэгийн эзэн бол Аллах, тийм болохоор Аллах түүнийг хамгаалах болно!” гэж хэлснээ санав. Үнэхээр ч Аллах, Кабэгээ хамгаалжээ. Ингээд түүний ямар агуу болохыг дахин нэг удаа мэдэрсэн байлаа.

*Кабэг нураахаар ирсэн зааны сүргийг Аллах яаж шийтгэснийг чи хараагүй гэж үү? Тэднийг бут цохиогүй гэж үү? Тэдний дээрээс сүрэг шувуу улайссан чулуу буулгаж, тэднийг юу ч үгүй сөнөсөн тариан талбай мэт болгосон.*

*/Куран судар, Фил буюу Заан бүлэг/*

- Миний хүү Абдуллах, гээд санаа алдан чимээгүй болов. Түүний сэтгэл мөн л өвдөж байлаа. Өөрийн хүү Абуллахыг Аминэтэй гэрлүүлсний дараахан алдана гэдэг түүнд амаргүй хэрэг байсан юм. Одоо харин ач хүүгийнхээ төрөхийг тэсэн ядан хүлээж байлаа.

*Тэр, чамайг өнчин олж аваад орогнуулаагүй гэж үү? /Куран судар, Духа бүлэг, ишлэл 6/*

Яг тэр мөчид нэг хүн гүйж ирээд: “Баярт мэдээ Абдулмутталиб, та ачтай боллоо” гэжээ. Хөгшин эр зүрхээ хүчтэй цохилж эхлэхийг мэдэрч байв. Түүний

нүднээс өөрийн эрхгүй баярын нулимс урсан гарлаа.

Түргэн алхсаар гэртээ ирлээ. Гэртээ ирэхэд нь бяцхан ачийнх нь уйлах дуу гэрээр нэг цангинаж байлаа. Түүнийг тэврэхэд зүрх сэтгэлд нь баяр, гуниг зэрэгцэж байлаа. Түүнийг үнсэж, үнэрлэж байхдаа өөрийн хүү Абдуллахын үнэрийг мэдэрч байв. Уйлмаар санагджээ. Гэвч нулимсаа хэнд ч үзүүлэхийг хүсээгүй учраас сэтгэлээ барив гэнэ. Аминэ рүү эргэж хараад, хүүд ямар нэр өгөх вэ гэж асуулаа. Аминэ, “Мухаммэд” гэж хэлэв. Үүнийг сонсоод гэнэт цочирдов. Яагаад гэвэл ийм нэрийг тэднийхэн огт сонсоогүй байжээ. Аминэ, зүүдэнд нь хэн нэгэн ирээд “Чи хүүтэй болно, түүнд Мухаммэд гэдэг нэр өгөөрэй” гэж хэлсэн тухай түүнд хэлжээ. Үүнийг сонссон өвөө Абдулмутталиб өнчин ачыгаа Мухаммэд гэж нэрлэжээ.

Дараа нь өвөө нь бяцхан ачаа аваад Кабэ рүү явжээ. Түүнд ач хүү заясан Аллах Эзэнд талархаж: “Яагаад Мухаммэд гэж нэрлэсэн юм бэ?” гэж асуусан хүн бүрт: “Хүмүүс болон Аллах түүнийг магтан дуулаг” гэж хариулж байлаа.

Абдулмутталиб, Кабэгээс гэртээ буцаж ирэхэд түүний эхнэр болон хүү Аббаас нь шинээр мэндэлсэн Мухаммэдийг харахаар ирсэн байхыг олж харжээ. Аббаас дөнгөж гуравхан настай байлаа. Алгуурхан алхсаар жаахан хүүхдийн дэргэд очоод гайхсан харцаар хүүхдийг ширтэн харж, жижигхэн гараараа түүний жаахан нүүрэнд хүрчээ. Түүнийг үнсэхийг хүсч байсан болохоор тонгойж, түүнийг үнслээ.

## Ээжээсээ анх удаагаа холдсон нь

Маш халуун уур амьсгалтай Мэккэ хотод дөнгөж төрсөн хүүхэд эрүүл өсч бойжиход төдийлөн тохиромжтой бус байлаа. Иймээс Мэккэ хотод амьдардаг айлууд, нялх



*Гэгээн Элчийг Хатижэтэй гэр бүл болсны дараа Халиме түүнтэй уулзахаар Мэккэ хотод иржээ. Гэгээн Элч Халимэг хараад "Хайрт ээж минь" хэмээх түүнийг тэврэн авчээ. Хөхүүл ээжийгээ гэртээ тухлуулан, ямар нэгэн зүйлийг хүсч байгаа эсэхийг нь асуув. Халимэ ч өөрийнхөө амьдардаг хөдөөд тарчиг хэцүү байгаа бөгөөд ганд нэрвэгдэн зовж байгаа тухай түүнд зовлонгоо ярьжээ. Гэгээн Элч маань түүнд дөчин хонь, нэг тэмээ бэлэглэсэн юм.*

хүүхдээ эрүүл саруул өсгөхийн тулд хөдөө амьдардаг хөхүүл ээж нарт илгээдэг байжээ. Хөдөө газар хүүхэд харах нь хөдөөний ард иргэдийн өрхийн орлогын өөр нэгэн хэлбэр байв.

Мухаммэд төрөөд долоо хоножь байлаа. Аминэ ч мөн энэ ёсыг дагаж хүүдээ хөхүүл эх хайхаар гарчээ. Гэвч ямар ч хөхүүл эх, бэлэвсэн эмэгтэйн хүүг харахыг хүсэхгүй байлаа. Яагаад гэвэл тохирсон хөлсөө өгч чадахгүй байх гэдгээс айж байжээ.

Энэ үед өвөө нь ч мөн түүнд хөхүүл эх хайж байжээ. Ач хүүгээ тэврээд, хайж эхэлжээ. Тэр ч гэсэн хайж байснаа олсонгүй. Гэхдээ огтхон ч шантралгүй, хайсаар л байлаа. Их удаан хайсны эцэст Халимэ хэмээх эмэгтэйтэй таарч гэнэ. Түүнээс "Миний өнчин ач хүүгийн хөхүүл эх нь болооч дээ" гэж гуйжээ. Халимэ нэг хэсэг бодолхийж зогсов. Өнчин хүүг харахыг нэг их хүсэхгүй байв. Гэвч тэр өдөр харах өөр хүүхэд түүнд олдоогүй байжээ. Тиймээс нөхөртэйгээ зөвлөлдсөний эцэст Абдулмутталибийн саналыг зөвшөөрч гэнэ.





Халимэ, Мухаммэдийг аваад явах бэлтгэлээ хийж, замд гарчээ. Урт замыг туулсны эцэст нутагтаа ирлээ.

Мухаммэд, шинэ гэр бүлдээ маш түргэн өсч бойжиж байлаа. Түүний хөхүүл эхийн хүүхдүүд болох Шэйма, Абдуллах нар ч түүнд их дассан байв. Мухаммэд, хөдөө нутагт зоргоороо гүйж харайн, хонь хариулж, өдрийг баяр баясгалантайгаар тоглож өнгөрүүлдэг байлаа.

Халимэ ба түүний нөхөр Мухаммэдийг бусдаас онцгой хүүхэд гэдгийг нь анхны өдрөөс л мэдэрсэн байжээ. Яагаад гэвэл түүнийг ирснээс хойш гэр нь баяр баясгалангаар дүүрч, идэх уух зүйлээр гачигдахаа больсон байлаа.

Өдөр хоног урсан өнгөрч Мухаммэд таван нас хүрчээ. Өөрийн ээж Аминэгийн дэргэд очих цаг нь нэгэнт ирсэн байлаа. Гэвч Халимэ болон түүний гэрийнхэн Мухаммэдэд маш их дассан болохоор түүнээс салах хэцүү санагдаж байв. Халимэ, Мухаммэдийг ээжид нь хүргэж өгөхөөр Мэккэ хот руу авч явжээ. Түүнийг

ээжид нь хүлээлгэж өгөхдөө нулимсаа тэвчиж чадахгүй байлаа. Халимэ яг л өөрийнхөө төрүүлсэн хүүхдээсээ хагацаж байгаа мэтээр гонсойж байв. Мэккэ хотоос сэтгэл дундуур нутаг буцжээ.

Мухаммэд өдөр хоногийг ээжтэйгээ өнгөрүүлж, эцгийнхээ голомтонд дасахыг хичээж байлаа.

Мухаммэдийн нагац ах нар нь Мэдинэ хотод амьдардаг байжээ. Аминэ түүнийг нагац ах нар дээр нь хэсэг хугацаанд байлгахаар Мэдинэ хот руу авч явжээ. Түүний асрагч Үммү Эемэн ч мөн тэдэнтэй хамт явж байжээ. Тэд Мэдинэ хотод нэг сар байв. Дараа нь Мэккэ хот руу буцахаар замд гарцгаажээ. Эбва гэдэг тосгонд ирэхэд Аминэ хүндээр өвчлөв.

## Ээжийнх нь сүүлчийн үнсэлт

*Бидний хайртай Элч маань, хижрэтийн их нүүдлийн дараа ээж Аминэгийнхээ булшан дээр ирж,булшийг нь засчээ. Ингэж байхдаа нулимсаа тэвчиж чадалгүй, өөрийн эрхгүй уйлж байлаа Түүнээс яагаад уйлж байгааг нь асуухад: “Ээжийгээ санасан сэтгэл намайг уйлууллаа” хэмээн хариулсан байдаг*

Үммү Эемэн, Мэккэ хотод ирмэгцээ л амьсгаадсаар Абдулмутталибийг хайж эхлэв. Тав хоногийн хэцүүхэн замыг туулж, арай гэж л Мэккэ хотод ирсэн байлаа. Аминэгийн нас барсныг Абдулмутталибт яаж хэлэхээ бодож байлаа. Нэг хэсэг түүний харц Мухаммэд дээр тээглэв. Хагас өнчин Мухаммэд маань одоо бүтэн өнчин болсон байлаа.

Абдулмутталибтай уулзахдаа нулимсаа нууж чадсангүй. Абдулмутталиб, бэр Аминэгээ хүнд өвчтэй байсныг мэдэж байсан юм. Хамгийн сүүлд юу болсныг сонсоогүй байсан болохоор түүний хэлэх гэж байгаа зүйлийг ихэд сонирхож байлаа. Үммү Эемэний дэргэд Аминэ ирээгүй байхыг хараад санаа нь зовж л байв. Түүний нүүрний хувирлаас ямар нэгэн муу зүйл тохиолдсоныг мэдэрчээ. Үммү Эемэн, толгой гудайлган намуухан дуугаар

“Аминэ нас барсан” гэж хэллээ. Абдулмутталиб, гуниг зовлонгоо зөөллөж байгаа аятай Мухаммэдийг чанга гэгч нь тэврэн авчээ.

Дараа нь Үммү Эемэн, болж өнгөрсөн бүхнийг түүнд нэгд нэгэнгүй ярьж өгчээ. Мэдинэ хотоос Мэккэ рүү буцахаар замд гарч, хоёр хоног явган алхаж явсаны дараа Эбва хэмээх тосгонд ирж, Аминэгийн өвчин энд сэдрэн, улмаар нас барах гэж байгаагаа мэдэрч хүүтэйгээ ярьж, түүнийг сүүлчийн удаа үнсээд, өөрийгөө Аллах Эзэнд даатган нүд аньжээ.

Аавыгаа Мэдинэд, ээжийгээ Эбва тосгонд орхисон Мухаммэд, өөрийг нь асран халамжлах, харж хандах шинэ гэр орон хайж байлаа.

Тэр цагаас хойш түүнийг өвөө Абдулмутталиб нь харж хандах байлаа.

## Өвөө Абдулмутталиб

“Абдулмутталиб нас барлаа” гэж хэн нэгэн хэлэв. Гэрийнхэн нь тэр чигээрээ уйлж байлаа. Мухаммэдийг хайсан бүхэн, түүнийг нэгэн мухарт суугаад уйлж байхыг олж харжээ. Энэ гунигтай мэдээ хамгийн ихээр Мухаммэдийг цочоосон байлаа. Яагаад гэвэл тэр өвөөгөө яг л аав шигээ хайрладаг байсан юм. Өвөө нь түүнд их халуун дотно хандаж байсан болохоор тэр хэзээ ч аавынхаа эзгүйг мэдэрдэггүй байжээ.

Өвөөтэйгээ хоёр жилийн туршид үргэлж хамт байжээ. Тэр хоёр хаана л бол хаана байнга л хамт явдаг байлаа. Мэккэ хотод ган болж, Аллахаас бороо хүсэн залбирах ёслолд өвөө нь түүнийг ч мөн дагуулж явсан байжээ. Түүнийг байхгүй бол өвөө нь хоолоо ч иддэггүй байжээ.

Очсон газар бүртээ түүнийг хойморт суулгадаг байв. Үүний учрыг асуусан хүн болгонд “Аллахын тааллаар, тэр ирээдүйд маш том хүн болох болно” гэдэг байжээ.

Мухаммэд мэгшин уйлж байв. Түүний мөрөн дээр хэн нэгэн гараа тавихад Мухаммэд эргэн харахад түүний авга ах Эбу Таалиб зогсож байжээ. Авга ах нь түүнийг гараас нь татан босгож, толгойг нь илээд: “Өвөө чинь чамайг надад даатгасан” гэжээ. Үүнийг сонсоод бяцхан Мухаммэд авга ахыгаа хүзүүгээр нь тэвэрчээ.

*Дараа дараагийн Жилүүдэд Гэгээн Элч маань, өөрийн бэр эгч, Эсээдийн охин Фатмаг нас барахад маш ихээр гашууджээ. Энэ гашуудлаа “Өнөөдөр миний ээж нас барлаа” хэмээн илэрхийлж, өмсөж байсан цамцаараа түүний цогцсыг ороосон гэдэг.*

*Бэр эгчийгээ хэрхэн хайрлаж байсныг асуусан хүмүүст:*

*-Авга ах Эбу Таалибаас хойш миний төлөө ийм их сайн сайхан зүйл хийсэн хүн байгаагүй. Тэр бол миний хувьд ээж шиг минь байсан Өөрийнхөө хүүхдүүдээс түрүүлж намайг хооллож, үсийг минь самнадаг байсан гэжээ.*

## Авга ах Эбу Таалиб

Мухаммэд хүмүүсийн яриан дундаас тэднийг Дамаск руу замд гарах гэж байгааг ойлгожээ. Энэ аялал бол олон сараар үргэлжлэхээр аялал байлаа.Авга ахынхаа эзгүйд Мэккэд ганцаараа үлдэхийг хүсэхгүй байв. Түүнд Дамаск руу хамт явахыг хүсч байгааг хэлжээ. Харин авга ах нь түүнд их олон хоногоор үргэлжлэх, хэцүү аялал болох учраас хүнд өвчин тусах аюултай болохоор түүнийг авч явж чадахгүй хэмээн учирлан хэлжээ.

Мухаммэд үүнийг сонсоод уйлж, авга ах Эбу Таалибын тэмээний цулбуурнаас татаж:

- Авга ахаа, таныг явчихлаар би хэнтэй үлдэх юм бэ? гэж асуув. Ач дүүгийнх нь энэ үг түүнд маш ихээр нөлөөлж, Эбу Таалиб:

- За тэгвэл, би чамайг хажуудаа авч явъя. Үүнээс хойш хоёулаа бие биеэсээ хэзээ ч салахгүй гэжээ.

Энэ явдлаас хойш Эбу Таалиб, ач дүү Мухаммэдийг дэргэдээсээ огт салгалгүй, хаашаа л явна түүнийг дэргэдээ авч явдаг байжээ.

Эбу Таалибын гэр бүл өнөр өтгөн айл байсан бөгөөд эдийн засгийн хувьд нэг их сайнгүй байжээ. Эбу Таалиб болон түүний эхнэр нь аль болох гачигдлаа ач дүүдээ

мэдрүүлэхгүй байхыг хичээж байв. Мухаммэд, авга ах болон бэр эгчийнхээ ажилд их тусалдаг байлаа. Зарим өдөр гэрийн ажлыг нь хийж, зарим өдөр хонь хариулдаг байжээ. Бэр эгч нь ч Мухаммэдийг хайрлаж, түүнийг өөрийнхөө төрсөн хүүхдүүдээс огтхон ч ялгаварлан үздэггүй байлаа.

Ингэж Мухаммэд, авга ахынхаа дэргэд өсөн торниж, залуу эр болжээ.

*Гэгээн Элчээс, залуу байхдаа шавар бурханд мөргөж байсан эсэх, архи ууж байсан эсэхийг асуухад “Үгүй” гэж хариулсан юм.*

*Тэр хүүхэд байхдаа ч амьдарч байсан нийгмийнхээ муу муухайд огт оролцоогүй ажээ.*

ХОЁРДУГААР БҮЛЭГ

# ЗАЛУУ МУХАММЕД

## Шударга бус үйл явдалтай тэмцлийн төлөө нэгдэл

Тэр үед ядуу зүдүү, сул дорой амьдралтай хүмүүс байнга дорд үзэгдэж, баян чинээлэг нэг нь дээрэлхэн ноёрхдог байжээ. Энэ бүхнийг засаж залруулж, муу муухай бүхнийг зогсоох хэн нэгэн зайлшгүй хэрэгтэй байлаа. Ингээд Мэккэ хотын залуучууд энэ зорилгоор цугларч гэнэ.

Жүданы хүү Абдуллахын гэрт цугласан залуусын дунд Мухаммэд ч мөн байжээ. Бүгд л нийгэмд өрнөж буй муу муухай зүйлийг юу болохыг сайн мэдэж байлаа. “Ач тустай үйлийн төлөө нэгдэл” хэмээх нэрийн дор нэгэн гэрээ байгуулцгаав. Энэ гэрээгээр Мэккэ хотын ард иргэд болон гаднаас ирсэн хүмүүсийн эрх ашгийг хамгаална хэмээн хоорондоо тохиолцсон байлаа. Тэдний хийх гэж буй ажил үнэхээр бэрх гэдгийг бүгд ойлгож байсан ч тэд няцаагүй. Шударга үйл хэргийн эсрэг тэмцэлдэх гэж байлаа.

***Эбу Жэхил***

*Жинхэнэ нэр нь Хишамын хүү Амр юм. Курэешийн омгийн урдаа барьдаг нэгэн байлаа.*

*Исламтай үргэлж дайсагнаж байсан учраас Гэгээн Элч түүнд Эбу Жэхил хэмээх нэрийг оноож өгсөн юм. Эбу Жэхил гэдэг нь мэдлэггүйчүүдийг манлайлагч утгатай үг юм.*

Яг энэ үеэр Зэбид омгийн нэгэн худалдаачин, гурван тэмээ ачаа зарахаар Мэккэ хотод ирсэн байжээ. Тэр үеийн нэртэй хүмүүсийн нэг болох Эбу Жэхил энэ ачаатай барааг таалж, гаднаас ирсэн худалдаачныг мэхлэн барааг нь хямдхан авах гэж байлаа. Худалдаачинд хохиролтой үнийг санал болгов. Худалдаачин түүний санал болгосон үнийг зөвшөөрөхгүй болохоор Эбу Жэхил Мэккэ дэх өөрийн давуу талыг ашиглан түүний барааг өөр хэн ч худалдан авахгүй байх талын арга хэмжээг авчээ. Яагаад гэвэл Мэккэд хүн бүхэн түүнээс айдаг байсан болохоор түүний эсрэг талын хүн болохыг хэн ч хүсэхгүй байлаа. Үүнийг сайн мэдэж байсан Эбу Жэхил тайван гэгч нь гэр рүүгээ буцжээ.

Худалдаачин маш их гайхаж байв. Яахаа мэдэхгүй бодолхийн зогсож байтал хэн нэгэн түүнд “Чи Мухаммэд дээр оч, тэр чиний эрхийг хамгаална” гэжээ. Худалдаачин ч аргагүйн эрхэнд түүний хэлснийг дагаж, өөрт тохиолдсон бүхнийг Мухаммэдэд ярьж гэнэ. Үүнийг сонссон Мухаммэд, зах дээр ирээд худалдаачны барааг жинхэнэ үнээр нь худалдаалжээ. Дараа нь Эбу Жэхилийн гэрт нь очоод хаалгыг нь чанга гэгч нь цохиж гэнэ. Эбу Жэхилийн хаалгаа нээхэд нь дахин ийм зүйл хийхгүй байх талаар түүнд сануулга өгчээ. Мухаммэдийн энэ шулуухан зан байдлын эсрэг яахаа мэдэхгүй Эбу Жэхил, юу ч гэж хэлж чадахгүй зогсож байлаа. Энэ үйл явдлыг сонссон Мэккэчүүд маш ихээр гайхаж гэнэ.

***

Баян чинээлэг, хүчтэй нэг нь сул доройгоо дарамталдаг ийм нэгэн үед Йемэнээс нэг хүн охинтойгоо хамт Кабэд зочлохоор Мэккэ хотод иржээ. Мэккэ хотод орж иртэл огт танихгүй хүн тэдэнд ойртон иржээ. Тэр хүн түүний охиноос харц салгахүй харсаар байлаа. Муу муухай зүйл бодож байгаа нь байдлаас нь илт байж гэнэ. Охины аав санаа зовж эхэлжээ. Эргэн тойрноо ажиглаж,

тэдэнд туслах хэн нэгнийг хайж байв. Хорон санаатай эр, аргагүй байдалд орсон хөөрхий аавыг нь үл тоон охиныг нь булаан авч оджээ. Түүнийг саатуулах гэж хичээсэн боловч чадал нь хүрээгүй эцэг: "Охиныг минь хэн аврах юм бэ?" хэмээн байдаг хүчээ гарган орь дуу тавьж, түүнд туслах хэн нэгнийг нүдээрээ хайсаар л байв. Түүний дууг сонссон хүмүүс "Чи ач тустай үйлийн төлөө нэгдэлд очоод зовлонгоо ярь" гэжээ.

Түүнд өөр ямар ч арга зам байсангүй. Кабэ рүү гүйсээр явжээ. Тэнд очоод "Ач тустай үйлийн төлөө нэгдлээс хэн нэгэн энд байна уу?" гэж хашгирав. Тэр даруй түүний хажууд сэлэм зүүсэн хэдэн хүн цугларав. Айсан шинжтэй "Гаднаас ирсэн танд юу тохиолдсон юм бэ?" гэж асууж гэнэ. Охины аав, өөрт тохиолсон бүхнээ тэдэнд ярьжээ. Сэлэм зүүсэн залуус охиныг албадан авч одсон хүнийг Нүбэех болохыг ойлгож байв. Тэр чигээрээ Нүбэехийн гэрийн зүг явжээ. Тэдний хаалган дээр очоод, чанга дуугаар "Арай ч дээ чи. Чи өөрийгөө хэн гэж бодоод байгаа юм бэ? Түргэн энэ хүний охиныг буцааж өг" гэжээ. Нүбэех охиныг өгөхгүй хэмээн эсэргүүцэхэд сэлэмтэй залуус мөн л чанга дуугаар "Бид чамайг зүгээр орхихгүй шүү, шударга бус үйлдлийн эсрэг байна хэмээн бид хоорондоо андгайлсан хүмүүс. Энэ бол бидний үүрэг, өгөхгүй бол чамтай хатуу хариуцлага тооцно шүү" гэж хашхирахад Нүбэех яахаа мэдэхгүй охиныг аавд нь буцааж өгчээ.

## Мухаммэд гэрлэсэн нь

Худалдааны ажил эрхэлдэг Хатижэ, Мэккэ хотын хамгийн том баячуудын нэг байлаа. Гэвч тэр энэ ажлаа ганцаараа хийж чадахгүйгээ нэгэнт ойлгосон байжээ. Ажлыг нь хийж өгөх найдвартай хүн түүнд хэрэгтэй байлаа. Хүн хүндээ итгэж найдахаа байсан ийм

хэцүү нөхцөлд эмэгтэй хүн ганцаараа худалдаа наймаа хийнэ гэдэг нэлээд хэцүү байлаа.

Эхлээд түүний санаанд Мухаммэд орж ирлээ. Эргэн тойрны хүмүүсээс түүний тухай маш найдвартай, шударга хүн болохыг сонсож мэдсэн байжээ. Тийм болохоор худалдааны ажил хийлгэхэд их тохиромжтой хүн байв. Түүн рүү нэгэн хүнийг илгээж, энэ тухай ямар бодол саналтай байгааг нь мэдэхийг хүсчээ.

Мухаммэд, өөрт ирсэн саналыг удаан гэгч нь бодсоны эцэст хүлээн зөвшөөрчээ. Ингээд Хатижэгийн бүх ажлын хариуцлагыг Мухаммэд үүрэхээр болов.

***

Дамаск руу явах гэж буй тэмээн жингийн бэлтгэл бараг л дуусах дөхөж байлаа. Хатижэ, Мухаммэдэд тусалж, нөгөөтэйгүүр түүнийг илүү ойроос танихын тулд Мэсэрээг мөн тэмээн жингийнхэнтэй хамт илгээлээ.

Тэмээн жин урт замыг туулсаар Дамаск хотод иржээ. Тэнд аваачсан бараа бүхэн их хэмжээний ашигтайгаар борлогджээ. Мухаммэд худалдаалсан бараанаасаа их орлого олсон байлаа. Тэндээсээ худалдаалах бараа сонгон авч Мэккэ хот руу буцжээ. Мэесэрэ, замын явцад Мухаммэдийг их ойроос таньж, түүний сайхан зан, ёс суртахуун түүнд ихэд нөлөөлж гэнэ.

Мэесэрэ болж өнгөрсөн бүхнийг дэлгэрэнгүйгээр Хатижэд ярьж өгчээ.

## Үлгэр жишээ хань, үлгэр жишээ эцэг

Хатижэ, Мухаммэдийн хэр шударга хүн гэдэгт эргэлзэхээргүй болжээ. Хариуцан авч явсан тэмээн жингээ сайн удирдан авчирч, түүний зэрэгцээ их хэмжээний ашиг олсон байв. Хүн бүхэн л түүний сайхан зан чанар, ёс суртахууных нь талаар сайшаан ярьдаг болжээ. Тэр тусмаа түүний шударга, үнэн зантай эн зэрэгцэх хэн ч байсангүй.

Хатижэ урьд өмнө нь гэрлэж байжээ. Тэр бэлэвсэн эмэгтэйд олон ч хүнээс гэрлэх санал ирсэн ажээ. Гэвч тэр энэ бүх саналын алийг нь ч хүлээн зөвшөөрөөгүй байлаа. Өдөр хоногийг өөрийн ажил хөдөлмөрийг эрхэлсээр өнгөрүүлдэг байв. Түүний энэ байдал нь Мухаммэдийг таних хүртлээ энэ хэвээр үргэлжилсэн байлаа.

Мухаммэдийн ёс суртахуун, хүн чанарт ихэд автсан Хатижэ, түүнтэй гэрлэж болох юм гэж бодож, хэсэг хугацааны дараа энэ шийдвэрийг гаргажээ. Тэр Мухаммэдэд гэрлэх санал тавьжээ. Мухаммэд тэр үед хорин таван нас хүрсэн байлаа. Хэсэг тунгаан бодсоны дараа түүний саналыг хүлээн авч байгаагаа түүнд мэдэгджээ.

Хатижэ Мухаммэд хоёр энгийн, ёслол төдийхөн гэрлэлтээ батлуулжээ. Мухаммэд гэр бүл болсныхоо дараа авга ах Эбу Таалибын гэрээс явж, Хатижэгийн гэрт иржээ. Мухаммэд энэ үеэс эхлэн худалдаа, наймаа эрхэлж, ийнхүү санхүүгийн чадвар нь төдий хэмжээгээр өссөн байжээ.

Харин энэ үед Эбу Таалиб хэцүү байдалтай байлаа. Мухаммэд түүнд тусалж, нөгөө талаар сургах зорилготойгоор авга ахынхаа хүү Алийг дэргэдээ авчээ.

*Харанхуй бүдүүлэг үед эмэгтэй хүүхдүүдийг огт хүндэлдэггүй байхад Гэгээн Элч маань өөрийн охин Фатмааг дэргэдээ ирэхэд сууж байсан газраасаа босож, хацар дээр нь үнсэн хайрлаж, түүнийг өөрийн сууж байсан суудалд суулгадаг байжээ.*

*Эбу Лэхээб болон түүний эхнэр Исламын шашны эсрэг байсан хүмүүсийн хамгийн гол дүрүүд байсан юм. Куран судрын Тэббэт бүлэг нь тэдний Мусульманчуудад үзүүлж байсан муу муухай зүйлсийн тухай юм. Тэр үед Гэгээн Элчийн маань охидууд болох Үммү Гүлсүм, Рухиеэ нар Эбу Лэхээбийн хоёр хүүтэй сүй тавьсан байжээ. Эбу Лэхээб болон түүний эхнэр Тэббэт бүлэг буумагц хүү нараа тэндээс албадан салгажээ. Энэ явдал Хатижэ болон Мухаммедийн хувьд их хүнд хэцүү өдрүүдийг өнгөрүүлэхэд нөлөөлсөн юм. Гэвч тэд охидуудаа тусалж, дэмжсээр саад бэрхшээлийг даван туулж чадсан юм.*

*Мухаммэдийн Раафи хэмээх дагалдагч нь хүүхэд насандаа тохиолдсон нэгэн үйл явдлынхаа тухай иймхүү өгүүлсэн байдаг:*

*Би жаахан байхдаа их сахилгагүйтэж, хасарвааний мод руу чулуу шиддэг байсан юм. Нэг өдөр тэр цэцэрлэгийн эзэн намайг барьж аваад, зохих шийтгэлийг оноолгохоор Гэгээн Элч дээр хүргэж ирсэн юм. Гэгээн Элч надад:*

*- Хүү минь, хасарваа-ний мод руу чи яагаад чулуу шидсэн юм бэ? гэж асуулаа. Би хариулахдаа:*

*- Би их өлссөн байсан болохоор чулуу шидсэн юм гэж билээ. Үүнийг сонсоод Гэгээн Элч маань:*

*- Чи дахиж битгий хасарвааний мод руу чулуу шидээрэй. Модны ёроолд унаснаас нь идэж байгаарай. Аллах чамайг цатгах болно гэж хэлээд миний толгойг илж:*
*- Аллах минь, түүний гэдсийг цатгаж өгөөч хэмээн миний төлөө залбирсан юм.*

Мухаммэд Хатижэ нар бие биедээ маш их хайртай байлаа. Аз жаргалтай гэр бүл болж, хүн бүхэнд үлгэр жишээ болж байв. Анхны хүүхэд нь төрж, тэдний аз жаргал улам их нэмэгдсэн байлаа. Ингээд Хатижэ ээж болж, Мухаммэд аав болов. Тэд хүүхдээ Касым хэмээн нэрлэжээ. Харамсалтай нь хайрлан энхрийлж өсгөсөн ганц хүү Касым нь хөхнөөсөө ч гаралгүй энэ хорвоогоос халин оджээ. Түүний эхнэр Хатижэгээс Касымаас хойш дэс дараагаараа Зэйнэп, Үммү Гүлсүм, Рукиеэ, Фатыма болон Абдуллах төрсөн юм.

***

Бидний хайртай Элч маань дараа дараачийн жилүүдэд эхнэр Хатижэгээ нас барснаас хойш Мэдинэ хотод Мариеэ гэгч эмэгтэйтэй дахин гэр бүл болсон бөгөөд түүнээс хүү Ибрахим төрсөн юм. Ибрахимыг төрсний дараа тэндэхийн ёс заншлыг даган түүнийг хөхүүл эхэд өгсөн юм. Хэдийгээр хөхүүл эх нэлээд хол газар байрладаг байсан ч Гэгээн Элч маань ойр ойрхон хүүгээ эргэн очдог байжээ. Эргэж очоод түүнийг үнсэн энхрийлж, хайрладаг байлаа.

Ибрахимыг ой зургаан сартай байхад хүндээр өвчиллөө гэсэн мэдээ хөхүүл эхээс нь иржээ. Гэгээн Элч маань хэдэн нөхдийнхөө хамт маш түргэн алхсаар Ибрахимын байсан тосгонд очжээ.

Ибрахим үнэхээр хүндээр өвчилсөн байв. Гэгээн Элч маань түүнийг эвтэйхэн тэврэн авсан боловч хүү нь сүүлчийнхээ амьсгалыг түүний өвөр дээр хурааж байжээ. Дахин нэг хүүгийнхээ иймхүү нас барьж байхыг харах түүнд үнэхээр хэцүү байсан болохоор тэр өөрийн эрхгүй, тэсэлгүй нулимс унагаж, чимээгүйхээн уйлж гэнэ. Нулимс асгаруулан уйлж байхдаа хүүгээ үнсэж гэнэ. Гэвч түүнтэй хамт явсан нөхөд нь Аллахын элч хүн иймхүү уйлж байхыг хараад үнэхээр их гайхжээ.

“Чи ч гэсэн уйлж байна гэж үү?” гэцгээжээ. Гэгээн Элч: “Нүд уйлж, сэтгэл алдардаг. Би хүүхдээ хайрладаг болохоороо л уйлж байна. Өрөвдөх сэтгэлгүй хүнийг бүү өрөвд гэдэг байхаа” гэжээ.

Аливаа ээж, аавын хувьд үр хүүхдийнх нь үхэл хамгийн том зовлон байдаг. Хүүхдүүдээ маш их хайрладаг байсан Гэгээн Элч маань олон хүүхдийнхээ үхлийн гашуун зовлонг амссан эцэг байсан юм. Өөрөө өнчин өссөн Гэгээн Элч маань Фатымагаас бусад бүх хүүхдээ өөрийн гараар оршуулсан юм.

***

Эцэг нь Зэйдийг олон жилийн туршид хайжээ. Түүнийг боолчлогдсон гэдгийг мэдэж байсан ч, түүний ул мөрийг нэгэнт алдсан байв.

Хүүгээ Мухаммэдийн дэргэд байгааг мэдмэгцээ маш ихээр сэтгэл нь хөдөлж байлаа. Түүнийг авахаар Мухаммэд дээр очлоо, нулимс асгаруулан байдлыг түүнд тайлбарлажээ. Тэр, Мухаммэд хүүг нь түүнд худалдахгүй байх вий хэмээн айж байжээ. Гэхдээ л хэдийг хүснэ, түүнийг төлөхөд бэлэн байлаа. Мухаммэд юу ч хэлэлгүй Зэйд рүү эргэн хараад:

- Хүсвэл чи надтай үлдэж болно, хүсвэл аавтайгаа явж болно гэж хэлэхэд Зэйдийн аавынх нь сэтгэл улам хөдөлжээ. Яаж ч бодсон хүү нь аавыгаа сонгоно хэмээн бодож байлаа. Зэйд нэг аав руугаа, нэг Мухаммэд рүү харснаа:

- Чамтай хамт явахыг би хүсэхгүй байна гэж аавдаа хэлжээ. Яагаад гэвэл энэ айл надад гэр бүл шиг минь хандаж байна. Би хайр энэрэл, амар амгалан байдлыг энд амслаа. Тиймээс би эндээс явмааргүй байна гэв.

Аав нь хүүгийнхээ ийм шийдэмгий байхыг хараад маш их гайхав. Боол хүн эзнээсээ яагаад салахыг хүсдэггүй билээ? Ийм зүйл байж болно гэж үү? Энэ ямар эзэн

*Ач, зээ нар нь Гэгээн Элч шиг өвөөтэй болсондоо маш их азтай байлаа. Өвөө нь тэдэнтэй тоглож наадан, яг л аав шиг нь халуун дотно ханддаг байжээ.*

*Гэгээн Элч маань өөрийн ач Үмамэг маш ихээр хайрладаг байжээ. Намааз мөргөлөө үйлдэж байхад нь Үмамэ түүний нуруун дээр нь гардаг байв. Ачийгаа ингэхэд тэр огтхон ч уурлалгүй мөргөлөө үйлдсээр л байдаг байлаа.*

*Бидний хайртай Гэгээн Элч маань ач, зээ нартаа унэхээр халуун дотно ханддаг байсан болохоор тэд ч мөн өвөөтэйгээ хамт байж, түүнтэй тоглох дуртай байжээ. Гэгээн Элч маань, өөрийн зээ нар болох Хасаан, Хусэйн хоёрыг нуруун дээрээ суулгаад: “Хүүхдүүд ээ, та хоёр ямар гоё тэмээтэй юм бэ?, та хоёр ч их гоё юм аа” хэмээн тэдэнтэй тоглодог байжээ.*

болохоороо боол, зарцаа хүртэл өөртөө ингэж их татаж чадсан байдаг билээ? гээд өөрийн тосгон руу гар хоосон, сэтгэл хангалуун буцаж гэнэ.

Зэйдийн энэ байдал Мухаммэдийн сэтгэлийг маш ихээр хөдөлгөжээ. Тийм ч болохоор дараа нь түүнийг өөрийн хүү болгон өргөж авсан гэдэг.

*Гэгээн Элчид нэгэн өдөр зээ нарынх нь аль нэг нь их хүнд өвчтэй байгааг дуулгаж гэнэ. Гэгээн Элч маань сууж байсан газраасаа босоод охин Зэйнэпийнхээ гэр рүү явжээ. Өвөөгийнхөө тэвэрт зээ нь сүүлчийн амьсгаагаа авч байлаа. Хэдхэн хоромын дараа зээ нь амьсгалаа хураахад түүнийг тэвэрч байсан Гэгээн Элчийн маань нүднээс нулимс асгарч эхэлжээ. Түүнээс “Яагаад уйлж байгаа юм бэ?” гэж асуухад “Энэ нулимс бол Аллахын хүмүүст өгсөн уяхан сэтгэлийнх юм. Аллах уяхан сэтгэлтэй хүмүүст хайртай.” гэжээ.*

## Бүх хүн түүнд итгэж найддаг байжээ

Мухаммэд, гучин таван нас хүрчээ. Мөн нэгэн өдөр гэрээсээ гараад, бодлогшрон алхалж Кабэгийн зүг явж байжээ. Мэккэ хотод хулгай зэлгий, дээрэм тонуул, ах дүү нарын хоорондын хэрүүл зодоон улам бүр ихэсч, хүн хүндээ итгэхээ больсон үе байв. Тэр энэ байдалд маш ихээр гуниглаж, ямар нэгэн зүйлийг хийхийг хүсч байлаа.

Энэ бодлыг тээн Кабэн зүг явжээ. Кабэгийн засал чимэглэл нэлээд удаан хугацааны туршид хийгдэж байв. Хамгийн сүүлд ямаршуухан болсныг харахыг хүсчээ. Кабэ руу дөхөж явтал тэнд байсан хүмүүс “За тэр Мухаммэд ирж явна, тэр бол хамгийн үнэн зөвийг хэлдэг, шударга хүн” гэж ярьцгааж байв. Тэр маш их гайхав. Эхлээд юу болоод байгааг ойлголгүй зогстол тэр дундаас хэн нэгэн:

- Биднийг удаан хугацааны туршид Кабэг засаж байгааг чи мэдэж байгаа. Манай өвөг дээдсийн Хажэрүл Эсвэд хэмээн нэрлэсэн энэ чулууг байрнаас нь гаргасан юм. Одоо түүнийг буцаагаад байранд нь тавимаар байна. Гэтэл нэгэн омгийнхон бусдаасаа өөрсдийгөө дээгүүр хэмээн үзэж, чулууг тэд тавина гээд байх юм. Бидний дунд томоохон маргаан үүсэхийн даваан дээр энэ

дундаас нэг хүн Бэни Шэебэ хаалгаар хамгийн түрүүнд орж ирсэн хүнээс чулууг байранд нь тавих асуудлыг шийдвэрлүүлье хэмээн хэллээ. Энэ саналыг бид бүгдээрээ зөвшөөрсөн. Хэсэг хугацаанд хүлээж байтал чамайг орж ирэхийг хараад бид их баярлаж байна. Мэккэ хотод энэ үүргийг гүйцэтгэх хамгийн зохимжтой хүн бол чи шүү дээ. Учир нь ах дүүдээ ч итгэж найдаж болохгүй болсон энэ цаг үед бид өөрсдийн эд хөрөнгөө зөвхөн чамд л даатгаж чадна гэжээ.

Хажэрүл Эсвэдийн хэр чухал болохыг мэдэж байсан Мухаммэд, чулууг хивсэн дээр тавиад омгийн ахлагч бүрийг төлөөлөн дуудаж, нэг үзүүрээс нь бариулжээ. Ингээд бүгдээрээ чулууг өргөн байранд нь тавьжээ.

Мухаммэдийн энэ шийдвэрлэх арга барил бүх омгийнхны сэтгэлд нийцэж, бүгд түүний гярхай ухааныг бишрэн магтаж байлаа.

*Гэгээн Элч маань нэгэн өдөр зээ хүү Хасааныг тэвэрч, үнсэж байжээ. Түүний дэргэд Тэмин омгийн урдаа барьдаг нэгэн байжээ. Өвөө, зээ хоёрын энэ дотно харьцааг ихэд гайхан харж байлаа. "Надад арван хүүхэд байгаа. Би нэгийг нь ч ингэж үнсэж байгаагүй" гэжээ. Үүнийг сонссон Гэгээн Элч түүнд хандан: "Өрөвдөх сэтгэлгүй хүнийг өрөвдөх хэрэггүй байдаг юм. Хүмүүсийг өрөвдөн хайрладаггүй хүнийг Аллах ч өрөвдөн хайрлахгүй" гэв.*

ГУРАВДУГААР БҮЛЭГ

# ГЭГЭЭН МУХАММЕД (Аллахын хайр хүндэтгэлийг хүртэх болтугай)

## ЭЛЧ БОЛСОН НЬ

Гэгээн Мухаммэд /Аллахын хайр хүндэтгэлийг хүртэх болтугай/ Мэккэд уйдсан үедээ бодож, мөргөл үйлдэх зорилгоор Нур уулын Хира агуйд очдог байжээ. Энэ агуйг өөртөө зориулсан нуувч болгожээ. Нур уул их өндөр уул байсан болохоор орой дээрээс нь Кабэ болон Мэккэ хот тэр чигээрээ харагддаг байв. Ууланд их чимээгүй байдаг байсан болохоор тэнд их олон хоногоор байрладаг үе ч байдаг байв.

Мөн л ийм нэгэн өдөр Мухаммэд Хира агуй руу явжээ. Тэр шөнийг мөргөл үйлдэж өнгөрөөсөн болохоор бие нь эцэж, ихэд ядарсан байжээ. Үүр цайх дөхөж байв. Шөнийн түнэр харанхуй аажим аажмаар алга болох мөчид урьд өмнө нь огт харж байгаагүй нэгэн зүйл түүний өмнө гарч иржээ. Юу болохыг нь ч ойлгож амжаагүй байтал үл таних амьд зүйл түүнд хандан: “Унш” гэж хэлжээ. Гэгээн Мухаммэд /А.х.х.х.б/ маш их айсан байлаа. Айсандаа чичирч байлаа. Санаа зовнисон дуугаар “Би уншиж мэдэхгүй” гэжээ. Тэр зүйл түүнийг чанга гэгч нь тэвэрч, гараа чангалж, мөдхөн түүнийг суль тавьжээ. Тэр үед боогдож байгаа мэт болжээ. Танихгүй амьд зүйл түүнд хоёр дахь удаагаа “Унш” гэжээ. Тэр мөн л “би уншиж мэдэхгүй шүү дээ” гэж хариулав.

***Элчид мэнд***

*Аллах Эзэн бүх Мусульманчуудад Элчийг магтан дуулж байхыг зарлиг болгосон. Тийм болохоор Гэгээн Элчийн нэр дурдагдах мөчид бид “саллаллаху алэехи вэ сэллэм”гэж хэлдэг. Энэ нь Гэгээн Элчид үзүүлж буй хайр, хүндэтгэлийн илэрхийлэл юм. “Түүнд мэнд хүргэж байна” гэсэн утгатай. Ихэвчлэн “сас” хэмээн товчилсон хэлбэрээр бичигддэг.*

*Аллах болон тэнгэр элч нар, Элчийг магтдаг. Хүмүүс минь, та нар ч гэсэн түүнийг магтан дуулж, түүнд сайн сайхныг хүс.*

*Анхны тэнгэрлэг зарлиг 610 онд Кадир шөнөөр ирсэн юм.*

*Хамгийн анх буусан ишлэлүүб Алаак бүлгийн эхний таван ишлэл юм.*

*Алаак гэдэг нь хүний анх бүрэлдэх явцын үр тогтсон өндгөн эс /эмбрио/- гэсэн утгатай.*

Гурав дахь удаагаа дахин давтан хэлэхэд Мухаммэдийн /А.х.х.х.б/ амнаас дараах үг урсан гарчээ.

Унш.

Бүтээгч Бурханы нэрээр унш.

Тэр, хүнийг ганцхан дусал үрийн шингэнээс /алаакнаас/ бүтээсэн.

Унш, учир нь чиний Бурхан маш өгөөмөр.

Тэр, хүнд бичихийг болон мэдэхгүйг нь зааж өгдөг юм.

(Куран судар, Алаак бүлэг, 1-5 ишлэл)

Тэр маш их айсан байлаа. Юу болоод байгааг огтхон ч ойлгохгүй байв. Агуйгаас гадагшаа гүйж гарчээ. Гэр рүүгээ, Хатижэ рүү явах ёстой байлаа. Уулнаас гүйсээр буух үед “Чи бол Аллахын элч, би бол Жэбраил” гэх баргил дууг сонсжээ. Энэ дуу бол агуй дотор сонссон дуутай ижил дуу мөн байв. Одоо харин бүр ч бүдүүн, баргил сонстож байв. Эргэн тойрноо сайтар ажиглаж, хаанаас ийм дуу гарч байгааг олж харахыг хичээж гэнэ. Гэнэт өмнө нь зогсож буй тэнгэрийн хаяаг тэр чигээр нь таглах хэмжээний маш том зүйлийг олж харжээ. Тэр зүйл дахиад л: “Чи бол Аллахын элч, би бол Жэбраил” гэжээ. Гэгээн Мухаммэд /А.х.х.х.б/ нэг ч алхам урагшаа, нэг ч алхам хойшоо гишгэж чадахгүй байв. Зог тусан зогсож байлаа. Дуу гаргах гэсэн боловч дуу гаргаж чадахгүй байгаагаа мэдлээ. Нөгөө л зүйл байрандаа зогсоод дахиад л адилхан зүйлийг давтан хэлж байв. Харцаа түүнээс буруулж, өөр тийш харахыг хичээлээ. Гэвч хаашаа л харна тэр зүйл харагдаад байв.

Гэтэл нөгөө огт танихгүй зүйл гэнэт алга болчихлоо. Гэгээн Мухаммэд /А.х.х.х.б/ маш их цочирдсон болохоор сандран алхсаар Нур уулнаас Мэккэ хотын зүг гүйж эхэлжээ. Хар эрчээрээ явсаар арай л гэж гэртээ иржээ.

# Нууцыг хадгалагч Хатижэ

Гэгээн Мухаммэд /А.х.х.х.б/, чичирсэн дуугаар эхнэр Хатижэгээсээ өөрийг нь хучихыг хүсчээ. Хатижэ яг юу болоод байгааг ойлголгүйгээр түүнийг хучжээ. Дараа нь Гэгээн Мухаммэд /А.х.х.х.б/ бөх гэгч нь унтжээ.

Сэрээд өөрт тохиолдсон зүйлийг эхнэр Хатижэдээ нэгд нэгэнгүй ярьж гэнэ. Болж өнгөрсөн зүйлийг ойлголгүй "Би маш их сандарсан, маш их айсан" гэжээ. Хатижэ түүнийг тайвшруулахыг хичээж:

- Бүү ай. Аллахын нэрийг барьж тангаргалъя, тэр чамайг хэзээ ч ичиж, зовоох зүйл хийлгэхгүй. Яагаад гэвэл чи садан төрлөө хайхран хамгаалж, үнэн зөвийг хэлж, сул дорой хүмүүст тусалдаг. Ядуу зүдүү хүмүүийн гэдсийг цатгаж, зочдоо халуун дотноор хүлээн авдаг, тусламж дэмжлэг хэрэгтэй байгаа хүмүүст заавал тусалдаг" гэжээ.

Хатижэ, нөхөртөө тохиолдсон зүйлийг ойлгохыг хичээжээ. Түүний сайн таньдаг, хайрладаг байв. Түүнтэй гэрлэснээсээ хойш нөхрөөсөө ганц ч удаа худал хуурмаг, буруу зөрүү зүйлийг сонсоогүй байлаа. Нөхөрт нь онцгой зүйл тохиолдсон болох нь тодорхой байлаа. Түүнд итгэж байв.

***

Хатижэгийн хамаатан Варакаа гэгч маш туршлагатай, мэдлэгтэй хүн байжээ. Хатижэ, Гэгээн Мухаммэдийг / А.х.х.х.б/ дагуулан түүн дээр очжээ. Түүнд тохиолдсон зүйлийг тэр л мэдэхээр хүн байлаа.

Варакаа түүний ярьсан зүйлийг анхааралтай сонсоод, хэсэг чимээгүй суусныа ийнхүү ярьж эхэлжээ:

- Чиний харсан зүйл бол Аллахын Мосей (Муса) элчид илгээж байсан Жэбраил хэмээх тэнгэр элч юм. Би залуу

***Куран судар***

*Куран судар бол Аллахын, Гэгээн Мухаммэдэд / А.х.х.х. б/ тэнгэрлэг зарлигаараа 23 жилийн туршид ишлэл ишлэлээр нь, бүлэг бүлгээр нь буулгасан хамгийн сүүлчийн ариун судар юм. Нийт 114 бүлэг, 6236 ишлэлээс бүрддэг.*

*Куран судар бол Аллахын хэлсэн үг учраас түүнийг унших нь нэгэн хэлбэрийн залбирал юм. Хүмүүсийг энэ хорвоод болон нөгөө ертөнцөд аз жаргалд хүргэх дүрэм, зарчим, хориг ,цээр, зөвлөгөөг агуулдаг.*

*"Үнэхээр л энэ Куран судар, хүмүүсийг зөв замд хөтлөнө..." /Куран судар, Исраа бүлэг, ишлэл 9/*

байсансан болоод хүмүүсийн чамайг нутгаас чинь хөөн гаргах тэр өдрүүдэд чиний дэргэд байж чаддаг ч байсан болоосой гэжээ.

Хатижэ болон Гэгээн Мухаммэд /А.х.х.х.б/ нар бие бие рүүгээ харж, тэр үед Мухаммэдийн харцанд урьд өмнө нь огт үзэгдээгүй зовиур тодорлоо. Уйтгарласан дуугаар:

- Намайг Мэккэ хотоос гаргана гэж үү хэмээн асуулаа.

Варакаа:

- Тиймээ, Учир нь чиний авчрах гэж байгаа зүйлийг урьд өмнө нь авчирсан бүх элч нарыг хүмүүс нутгаас нь хөөн гаргаж байсан юм. Хэрвээ би тэр өдрийг хүртэл амьд байж чадвал заавал чамд туслах болно гэжээ.

Гэгээн Мухаммэд /А.х.х.х.б/ энэ яриа дууссаны дараа бага ч болтугай тайвширсан байлаа. Түүний эхнэр Хатижэ түүнд итгэж найдаж байсан юм. Түүний энэ их итгэл найдвар Мухаммэдэд маш их тус дэм үзүүлж байв. Варакаа маш чухал зүйлийн тухай ярьсан байлаа. Гэгээн Мухаммэд /А.х.х.х.б/ энэ бүхнийг ойлгохыг хичээж байв. Түүнд шинэ үүрэг даалгавар ирэх гэж байгаа нь тодорхой байлаа. Тэр бол Аллах Эзний үүрэг хүлээлгэсэн элч байлаа. Одоо тэр дөчин нас хүрчээ. Хүмүүсийг зөв замд уриалж, муу муухай бүхэнтэй тэмцэх үүрэгтэй байлаа.

***

Гэгээн Мухаммэдэд /А.х.х.х.б/ Куран судрын анхны ишлэлүүд ирж эхлэхэд түүний эхнэр Хатижэ "Хэн ч итгэхгүй бол би итгэж байна" гэж хэлжээ. "Одоо надад хэн ч итгэхгүй бол би яах вэ?" гэж бодож байсан Гэгээн Мухаммэд /А.х.х.х.б/-ийн үүрч байсан ачаа бага ч болов хөнгөрөх шиг боллоо. Учир нь Гэгээн Мухаммэд /А.х.х.х.б/, энэ хорвоогийн хамгийн хүнд ачааг үүрсэн байлаа. Хэдийгээр ийм хүнд хэцүү үүрэг түүнийг хүлээж

байгаа ч, нөгөө талаас Гэгээн Хатижэ шиг итгэл найдвар дүүрэн, үнэнч, бүхнийг ойлгодог эхнэр байв. Гэгээн Мухаммэд /А.х.х.х.б/ тэнгэрлэг зарлиг авсан эхний хүнд хэцүү өдрүүдийг ийнхүү туулан өнгөрүүлсэн байна.

***

Шинээр ирсэн энэ шашинд хамгийн түрүүнд итгэсэн хүмүүс бол Гэгээн Хатижэ болон авга ахынх нь хүү Гэгээн Али нар байв. Гэгээн Элч маань гэр бүлийнхэнтэйгээ хамт нууцаар Агуу Аллах Эзэнд залбиран мөргөж эхэлжээ. Үүний хажуугаар Мэккэгийн ард иргэдийг шашиндаа уриалдаг байлаа. Ингэж байхад олон янзын зовлон зүдгүүртэй тулгарч, бусдын доромжлолд өртдөг байжээ. Хэдийгээр байдал ийм хүнд хэцүү байсан ч ганц хоёроор өөртөө итгэгчдийн тоог нэмсээр байжээ.

## Уриалал тархсаар байлаа

Агуу Аллах Эзэн, Гэгээн Элчээс өөрийн ойр дотны хүмүүстээ энэ шашныг тайлбарлан тэднийг уриалан дуудахыг хүсчээ. Тэр ч хүсэлтийг ёсоор болгож, бүх хамаатан садан хүмүүсээ урин дуудаж, тэднийг цайлж гэнэ. Цайллагын төгсгөлд тэднийг Исламын шашинд урьжээ.

Гэгээн Элчийн авга ах Эбу Лэхээб үүнийг хатуу эсэргүүцэж "Ах дүү нараа ийм муу зүйлд уриалан дууддаг хүн би ер үзээгүй юм байна" гэжээ. Үүнийг сонсоод бүгд таран оджээ. Харин Гэгээн Элч маань ихэд шийдэмгий байсан болохоор маргааш нь дахин тэднийг урин цуглуулжээ. Цугларалтан дээр Агуу Аллах цорын ганц бөгөөд үргэлж оршин байдаг болохыг, өөрөө түүний илгээсэн хамгийн сүүлчийн элч төлөөлөгч болохоо тэдэнд ярьж тайлбарлаж гэнэ. Аллахын түүнд оноосон энэ хэцүү даалгаврыг аль болох төгс төгөлдөр гүйцэтгэхийг тун ихээр хичээж байжээ.

*Чи ойр дотны ах дүүстээ үүнийг сануул.*

*Энэ шашинд итгэж, чамайг дагагсдыг хамгаал.*

*Хэрвээ чиний эсрэг босвол, тээнэгэл-зэлгүйгээр та нарын хийж байгаа зүйлсээс хол хэмээн тэдэнд хэл.*

*(Куран судар, Шуара бүлэг, ишлэл 214-216*

Бидний хайртай Гэгээн Элч маань ойр дотны ах дүүстээ хэлж ярьсан тэр зүйлсээ дараа нь Мэккэгийн ард иргэдэд дуулгахыг хүсч байлаа. Мэккэ хотын төвд ирж, өндөрлөг газар гарч зогсоод “Курэешийн удмынхан минь!” хэмээн чанга дуугаар хашхирав. Түүнийг сонссон хүмүүс тэр даруй цуглажээ. Гэгээн Элч маань:

- Энэ уулын цаана дайснууд байна, тэд та нар руу дайрах гэж байна гэвэл надад итгэх үү? гэж асуув.

Тэд ч нэгэн зэрэг дуугаар:

- Тиймээ, Бид чамайг худлаа ярьж байхыг урьд өмнө нь огт сонсож байгаагүй гэцгээжээ. Үүнийг сонсоод Мухаммэд тэдэнд:

- Аллахын нэрийг барьж тангаргалъя, та нар нэг л өдөр үхэх болно, мөн бас нэг өдөр дахин амилж, энэ хорвоод хийж үйлдсэн бүхнийхээ тооцоог өгөх болно. Сайн хүмүүс диваажинд очиж, муу хүмүүст тамд унах болно. Би та нарт тооцоо бодох тэр өдөр маш хэцүү өдөр болно хэмээн сануулах үүрэгтэй хүн. Аллахын цорын ганц бөгөөд оршин байдагт, намайг түүний илгээсэн элч гэдэгт итгэсэн хүн тэр өдрийн хүнд хэцүү байдлаас аврагдах ба итгээгүй хүмүүс маш том зовлон зүдгүүрт унах болно. Энэ уриалан дуудах үйл ажиллагаанд та нар надад туслахад бэлэн байна уу?

Хотын төв хэсэгт цугларсан хүмүүс түүний уриалгыг сонсоод маш их гайхжээ. Эбу Лэхээб, тэнд ч мөн түүнтэй дайсагналаа харуулж, газраас чулуу шүүрэн авч Гэгээн Элч рүү шиджээ:

- Ийм утга учиргүй зүйлийг хэлэх гэж чи биднийг энд цуглуулаа юу? хэмээн орилжээ.

Энэ цугларалт болон зарлан дуудсан үйл явдлуудад Гэгээн Элч маань ямар нэгэн амжилт гаргаж чадаагүй ч Мэккэгийг бүх ард иргэдэд Исламын шашны талаар дуулгаж чадсан юм.

# Анхны Мусульманчууд ба Эркамын гэр

Хаттабын хүү Омар бол зоригтой, баатарлаг нэгэн байлаа. Түүний эсрэг хэн ч гарч ирэхийг хүсдэггүй ба түүнийг харсан хүн явж байсан замаа өөрчилдөг байжээ. Омар, Гэгээн Мухаммэдийг /А.х.х.х.б/ өөрийгөө элч гэдгийг зарласныг сонсоод түүнийг хөнөөхөөр шийджээ. Замдаа явж байхдаа Нуаямтай таарч гэнэ. Нуаям Мусульман болсон байлаа, гэхдээ түүнийгээ нууцалж байжээ. Омарыг ийнхүү их ууртай явж байхыг хараад:

- Хаашаа ингэж яарч явна вэ? хэмээн асуухад Омар:

- Мухаммэдийг алахаар явж байна гэжээ. Нуаям үүнийг сонсоод маш ихээр сандарч:

- Чи ч их хэцүү ажлыг гүйцэтгэх гэж яваа хүн байна даа гээд Гэгээн Мухаммэдийг хамгаалж, Омарыг замаас нь буцаахын тулд:

- Чи тэрийг орхиод охин дүү, хүргэн хоёрыгоо хэлээч. Тэд Мусульман болчихсон гэжээ. Үүнийг сонссон Омарын уур хилэн улам бүр нэмэгдэж шууд л хүргэн ахынхаа гэрийг зорьжээ.

Гэрийнх нь үүдэнд ирээд дотогш орох гэж байхдаа гэр дотор ямар нэгэн зүйлийг уншиж байхыг сонсжээ. Тэднийг гаднаас хэсэгхэн сонсоод үнэхээр тэдний Мусульман болсныг ойлгожээ. Шууд л гэр рүү нь оржээ.

Охин дүү, хүргэн хоёр нь юу болсныг ойлгож амжаагүй байтал хоёуланг нь гэрийн мухар руу чулуудаж орхижээ. Үнэхээр их уурласан байсан болохоор тэднийг хөнөөх гэж сэлмээ хуйнаас нь гаргахыг завдтал цус нөчиндөө хутгалдсан охин дүү нь:

***Эфиопийн Билал***

*Боол Билал Мусульман болжээ. Түүний эзэн өөрөөс нь зөвшөөрөлгүйгээр Мусульман болсон учраас түүнийг маш ихээр дарамтлан зовоож байжээ. Түүнийг итгэсэн шашнаас нь буцаах гэж халуун цөлд улайссан элсэн дээр хэвтүүлж, цээжин дээр нь гал шиг халуун чулуу тавьж "Хэрвээ шашнаасаа буцахгүй бол би чамайг ингэж хөнөөх болно" хэмээн айлган сүрдүүлж байжээ. Гэгээн Билал, ийнхүү тамлуулж байсан ч:*

*-Аллах бол цорын ганц, тэр бол агуу хэмээн чанга дуугаар орилдог байжээ.*

- Омар, чи Аллахаас ай. Чи ч гэсэн мэдэж ав, бид Мусульман шашинтай болсон. Чи юу ч хийсэн, бид итгэсэн шашнаас маань буцааж чадахгүй. Бид хэзээ ч буцахгүй гэжээ.

*Элчийг тамлан зовоосон нь*

*Дагалдагч нараас Мүнбит ийнхүү ярьжээ:*

*Аллахын элчийг би тэр үед харсан юм. "Лаа илахэ иллаллах" гэж хэлбэл та нар аврагдах болно" гэж хэлж байсан. Ингэж хэлэхээр зарим хүмүүс түүн рүү нулимж, зарим нь толгой дээрээс нь шороо асгаж, зарим нь түүнийг муу муухайгаар нь доромжилж байсан. Тэр үед Гэгээн Элчийн охин Зэйнэп устай сав барин уйлсаар ирлээ. Гэгээн Элч түүний авчирсан усаар нүүр гараа угааж, уснаас уугаад охиндоо:*

*Охин минь, битгий уйл даа. Мэдээж Аллах аавыг чинь хамгаалах болно гэсэн.*

Омар охин дүүгийнхээ ийм зоригтой аашлахыг хараад маш их гайхжээ. Тэр одоо хэн болохоороо Омарын өөдөөс ингэж дугарч чадаж байв. Зог тусан гайхаж, тэнд болж буй бүхнийг ойлгохыг хичээж байлаа. Сэлэм барьсан гар нь чичирч байхыг мэдэрчээ. Суугаад, хэсэг хугацаанд бодож үзжээ. Дараа нь охин дүүгээсээ тэдний юу уншиж байсныг асуужээ. Охин дүү нь Омарын уур хилэн намжиж байхыг хараад уншиж байсан ишлэлээ түүнд авчирч өгчээ.

Охин дүү, хүргэн хоёр нь маш их гайхсан харцаар Омарыг харж байлаа. Омар Куран судрын ишлэлүүдийг уншиж байв. Уншиж... уншиж... Уншсан зүйл нь үнэхээр түүнд маш их нөлөөлсөн байжээ. Нөгөө хэрцгий Омар алга болж, оронд нь өөр Омар сууж байлаа. Дараа нь Эркамын гэр хаана байдгийг асуужээ. Сэтгэлдээ маш сонин зүйлсийг тээсээр тийшээ алхжээ.

Гэгээн Мухаммэд /А.х.х.х.б/, Аллахт итгэгсдийн тоо маш бага байсан болохоор олны анхаарлыг таталгүйгээр цугларах хэрэгтэй газар хайж байлаа. Эркамын гэр Мэккэ хотоос зайдуу байсан болохоор олны нүднээс хол, хамгийн тохиромжтой газар байв. Бидний хайрт Гэгээн Элч маань нөхдийнхөө хамт энэ гэрт цуглардаг байлаа.

Нуаям амьсгаадан гүйсээр Эркамын гэрт иржээ. Омарын Гэгээн Элчийг хөнөөх гэсэн бодолтой байгааг тэнд байсан хүмүүст ярьжээ. Тэнд байсан хүмүүс бүгдээрээ өөрсдийн амийг үл хайрлан Гэгээн Элчийн амийг аврахаар сэлмээ барин түүнийг хүлээж байлаа.

Омарыг Эркамын гэрт ирэхэд бүгд нам жим байлаа. Дотогшоо ороод Гэгээн Элчтэй уулзах хүсэлтэй

байгаагаа хэлжээ. Гэгээн Элч түүнийг дэргэдээ дууджээ. Омар аажим алхалсаар Гэгээн Элчид ойртож, өвдөглөн суугаад ийнхүү ярьж эхэлжээ:

- Лаилахэ иллаллах, Мухаммэдүн Расулуллах /Аллахаас өөр шүтээн үгүй, Мухаммэд түүний элч мөн юм/

Эркамын гэрт байсан хүмүүсийн гайхсан харцан дунд Омар Мусульман болжээ.

Гэгээн Омарын Мусульман болсон нь итгэгчдийн хүчийг улам бүр нэмэгдүүлсэн юм. Тэд бүгдээрээ бөөнөөрөө Кабэ дээр очиж мөргөл үйлджээ. Ингээд Мусульманчууд итгэдэг шашнаа нуух шаардлагагүй болжээ. Өдөр хоног өнгөрөх тусам тэдний тоо түргэн олширчээ. Тэд Эркамын гэрт багтахаа больжээ.

Исламын шашинд дуудах уриалгыг Мэккэгээс өөр газар амьдардаг хүмүүст ч мөн хүргэх шаардлагатай байлаа. Ингээд Гэгээн Элч маань Мэккэгээс гадуур омог, удмынхантай уулзаж эхэлжээ. Очсон газартаа заримдаа хүндэтгэлтэйгээр зочлуулж, заримдаа болох болохгүйгээр хараалгадаг байжээ. Бүхий л сөрөг байдлын эсрэг Гэгээн Элч маань шантарч, няцалгүй, итгэл найдвараа алдалгүйгээр Исламын шашныг түгээн дэлгэрүүлэхийн төлөө хичээл зүтгэл гаргаж байжээ.

## Түүнийг няцаах үйл ажиллагаа эхэллээ

Исламын шашны урилгыг хүлээн авсан хүмүүсийн тоо эрчимтэйгээр нэмэгдэж байлаа. Гэвч үл итгэгчид энэ байдлаас нэлээд тавгүйтэж байжээ. Мусульманчуудын сэтгэлээр унагах, хүмүүсийг Исламын шашинд ойртоход саад учруулахын тулд итгэгчдийн тухайд олны дунд тохуурхаж эхэлжээ. Тэднийг харсан газраа нааш цааш түлхэж, муу муухайгаар доромжилдог байв. Гэгээн

*Анхны шэхидүүд буюу ариун үйлсийн төлөө амиа өгөгсөд*

*Аммаар болон түүний эхнэр Сүмэеэ нар Мусульман болсон байлаа. Мусульман болсныг хүмүүс сонсоод тэднийг тарчлаан зовоож, тамалж байв. Ядуу зүдүү, сул дорой байсан болохоор тэднийг хамгаалах хүн ч байсангүй гэнэ. Тэд шашиндаа үнэхээр зүрх сэтгэлээсээ итгэж байжээ. Гэгээн Элчийг эсэргүүцэгч Эбу Жэхилийн эцэс төгсгөлгүй дарангуйлалд огтхон ч бууж өгөлгүй өөрсдийн итгэсэн шашныхаа үйл хэргийг хэрэгжүүлсээр амьдарсан юм. Тэднийг шашнаас нь буцааж чадаагүй Эбу Жэхил, эцэст нь тэднийг жадаар тэвхдэн хөнөөсөн юм.*

Элчийг харахаараа "Хүүеэ хүмүүсээ энийг хараачээ, энэ залууд тэнгэрээс мэдээлэл ирдэг гэнэ лээ" хэмээн дооглон тохуурхдаг байжээ. Ингээд зогсохгүй, Гэгээн Элчийг маш сайн таньдаг байсан хэрнээ түүнийг мангар, солиотой, илбэчин, далдыг хардаг хүн гэх мэтээр доромжилдог байв. Мусульманчуудын эсрэг маш муу муухайг хийж, тэр ч битгий хэл тэдний амийг хөнөөхийг хүртэл завджээ.

Аммаар болон түүний эхнэр Сүтэеeэ, итгэсэн ариун зүйлийнхээ төлөө амиа өгсөн анхны шэхид Мусульманчууд болсон юм.

Гэвч иймэрхүү арга барилын аль нь ч Исламын түгээн дэлгэрэхэд саад болж чадаагүй юм. Хэн ч шашнаасаа буцахгүй байлаа. Тэд яахаа мэдэхгүй байв. Мэккэ хотын томчуул хоорондоо тохиролцон Гэгээн Элчийн авга ах Эбу Таалиб дээр очихоор шийджээ. Байдлыг түүнд ойлгуулж, Гэгээн Элчийн энэхүү үйл ажиллагааг зогсоохыг хүсч байжээ. Тэд Эбу Таалибт:

- Ач дүүтэйгээ ярилц, ийм зүйл хийхээ болиг гэцгээжээ.

Эбу Таалиб ач дүүгээ дуудан авчирч түүнд болж өнгөрсөн бүхнийг ярьжээ. Үүнийг сонссон Гэгээн Элч:

- Тэнгэрийн нарыг баруун гарт минь, сарыг зүүн гарт минь ббулгаж ирээд атгуулсан ч үхэн үхтлээ би энэ үйлээс буцахгүй гэжээ.

Уг нь Эбу Таалиб Мэккэчүүдийн Мусульманчуудыг хэрхэн тамлан зовоож байгааг мэдэж байжээ. Гэгээн Элчийн тийм шийдэмгий байгаа нь түүнд маш их таалагдаж байжээ. Түүнд ямар нэгэн хор хөнөөл учрахыг хүсэхгүй байлаа. Тэр Гэгээн Элчийг дэмжсэн хэвээр л байлаа:

-Чи сэтгэлээр бүү уна, намайг амьд сэрүүн байхад чамд хэн ч юу ч хийж чадахгүй гэжээ.

Мэккэгийн үгүйсгэгчид Гэгээн Элчийг энэ үйлээс нь буцахгүй гэдгийг ойлгоод өөр арга барилаар турших үзэхээр болжээ. Өөр хоорондоо гэрээ хийж, түүнийгээ Кабэ дээр өлгөж гэнэ.

Энэ гэрээнд Мухаммэдийн үхсэн эсвэл амьдаар нь тэдэнд хүлээлгэж өгөхөөс нааш түүний бүх хамаатан саднуудтай болон Мусульманчуудтай харилцаа холбоогоо таслахаар шийдвэрлэсэн байлаа. Гэгээн Элчийн хамаатан саднууд болон Мусульманчуудыг дайсан хэмээн зарлан тунхагласан байв. Тэдэнд охиноо өгөх, бэр авах, тэдэнтэй худалдаа наймаа хийж, ярьж хөөрөхийг хорьсон байлаа.

Мусульманчуудын хувьд маш урт хугацааны, зовлонтой үе эхэлсэн байв. Тэд худалдаа наймаа хийж чадахгүй, ямар нэгэн ззүйл худалдан авч, өөрсдийнхөө юмыг зарж борлуулж чадахгүй байлаа. Өлсөглөн, ядуурал эцэстээ тулжээ. Гэвч тэд Гэгээн Элчийг тэдэнд барьж өгхийг хэзээ ч бодож байгаагүй юм. Түүнийг хамгаалахын тулд өөрт байгаа юугаа ч хайрлахгүй байлаа.

Гурван жил ийнхүү маш хэцүү өнгөрчээ. Эцэст нь Мэккэгийн үл итгэгчид шантарлаа. Гэгээн Элчийн хэдэн хамаатан саднаас бүрдсэн бүлэг хүмүүс Кабэгийн ханан дээрх уг гэрээг урж хаян энэ хориог дуусгавар болгосон гэдэг. Мусульманчууд энэ хорио цээртэй цаг үеийг маш хэцүү туулж өнгөрүүлсэн юм.

## Уйтгар гунигийн жил

Хориотой үе дууссан байв. Мусульманчууд одоо л нэг уужим амьсгаа авч эхэлжээ. Хорио дууссанаас хэдэн сарын дараа Гэгээн Элчийн зүрх сэтгэлийг гүнээ шархлуулсан хоёр үйл явдал дараалан болж өнгөрсөн юм. Энэ бол гадны ажилд нь үргэлж тусламж дэмжлэг үзүүлж байсан авга ах Эбу Таалиб болон ар гэрийн нь

***Гэгээн Хатижэ***

*Гэгээн Элч өөрийн эхнэр Гэгээн Хатижэг маш ихээр хайрладаг байсан болохоор түүнийг энэ хорвоогоос халин одсноос хойш ч мартаж чадаагүй юм. Хайрт эхнэрийнхээ дэмжлэг тусламж, нөхөрлөл, өгөөмөр сэтгэлийг үе үе их дурсаж ярьдаг байсан юм. Учир нь түүний эхнэр Гэгээн Хатижэ, Гэгээн Элчийн маань хамгийн хүнд хэцүү өдрүүдэд бүх талаар тусалж, хэн ч түүнд итгээгүй үед тэр итгэсэн юм. Энэ бүхнийг мэддэг байсан Гэгээн Элчийн дараачийн эхнэр Гэгээн Айшэ, Гэгээн Хатижэгээр байнга бахархдаг байжээ.*

үнэнч туслах эхнэр Гэгээн Хатижэ нарын үхэл байлаа. Энэ хоёр хүн бол хоёулаа түүнд хамгийн их тус болсон, түүнийг хамгийн хүнд хэцүү өдрүүдэд ганцааранг нь орхиогүй хүмүүс байлаа. Давчиг өдрүүдэд нөмөр болдог байжээ. Үнэхээр их уйтгарлан гуньж "Энэ өдрүүдэд миний хүмүүст тохиолдсон энэ хоёр гунигт үйл явдлын алинд нь илүүтэйгээр гуниглахаа би сайн мэдэхгүй байна" гэжээ. Иймээс, энэ жилийг Исламын түүхэнд "уйтгар гунигийн жил" хэмээн нэрлэдэг.

## Шинэ нутаг хайсан тухай

### Эфиоп улс

Мэккэ хотод амьдрахад үнэхээр хэцүү болсон байлаа. Мусульманчуудад үзүүлж буй дарангуйлал өдөр ирэх тусам улам бүр хүндэрсээр байлаа. Ийм болохоор Гэгээн Элч өөрсдөдөө зориулан амьдрах шинэ нутаг хайж эхэлжээ. Юуны түрүүнд арван таван хүний бүрэлдэхүүнтэй нэгэн бүлэг хүмүүсийг Эфиоп улс руу нүүдэллэх зөвшөөрлийг олгожээ. Энэ бол Мусульманчуудын хамгийн анхны нүүдэл байсан юм. Үл итгэгчдийн бүлгийнхэн ард нь хоцорсон Мусульманчуудад бүр чанга дарангуйллыг үзүүлж байжээ. Тэдний дарангуйллаас залхсан Мусульманчууд мөргөл залбирлаа үйлдэхээсээ халширч байлаа. Нэг жилийн дараа Эфиоп улс руу зуун хүний бүрэлдэхүүнтэй хүмүүс нууцаар явжээ. Мэккэгийн үл итгэгчид үүнийг саатуулахын тулд Эфиоп руу элч илгээжээ.

Эфиопийн хаан Нэжашид бараалхсан элч нар түүнтэй уулзаж, үнэ цэнэтэй бэлэг сэлтийг гардуулжээ. Хаан тэднээс хэн болохыг нь асуухад тэд:

- Бид Мэккэ хотоос ирлээ. Мэккэгээс дүрвэн зугатаж, танай улсад орогносон хүмүүсийг авахаар ирлээ гэцгээж гэнэ.

Нэжаши элч нарт:

- Энэ хүмүүсийг авахыг хүсч байна гэж үү? хэмээн асууж гэнэ.

Элч нар, Эфиопод ирсэн хүмүүсийн талаар өвөг дээдсийнхээ шашныг үгүйсгэж, өөр шашинд итгэсэн, түүнийгээ түгээн дэлгэрүүлэх үйл ажиллагаа явуулдаг болохоор тэдэнд саад учруулахыг хүсч байгаагаа илтгэжээ.

Хэсэг хугацаанд чимээгүй байсан Нэжаши, сууж байсан газраасаа босчээ. Эхлээд өөрийнх нь улсад оронож буй Мусульманчуудыг үл итгэгч нарт хүлээлгэж өгөх талаар боджээ. Гэвч энэ нь түүний эрх тэгш, шударга хандлагад нийцэхгүй байжээ. Буруутгагдаж байсан талыг ч мөн сонсохыг хүсч байлаа. Хаан, өөрийнх нь улсад орогнож байгаа Мусульманчуудыг дуудан авчрах тушаалыг өгчээ. Нэжаши, тэдний талаар хэрхэн, юу гэж ярьсныг Мусульманчуудад нэгд нэгэнгүй ярьж өгчээ. Та нарт хэлэх зүйл байна уу хэмээн асууж гэнэ. Үүнийг сонсоод тэдний дундаас Эбу Таалибын хүү Жафэр урагш алхаж ийнхүү хэлжээ:

- Бид тэнд байхдаа тэр чигээрээ л муу муухайд автсан байсан. Аллах, бидэнд үнэн зөв, найдвартай, нэгэн хүнийг элчээр илгээсэн юм. Энэ элч бол бидэнд Аллахыг таньж мэдэн, түүнд мөргөн залбирч, бидний эцэг өвгөдийн мөргөдөг байсан шавар бурхныг шүтэхгүй байхад уриалан дуудсан юм. Бидэнд үнэн зөв ярихыг, хүнээс авсан зүйлээ бүрэн бүтнээр нь эргүүлэн өгөхийг, ах дүү хамаатан садантайгаа сайн харилцаатай байхыг, хөрш зэргэлдээ хүмүүстэйгээ эв найртай амьдрахыг, цусыг цусаар төлөх арга барилаас буцахыг зааж сурагасан. Садар самуун, худал гэрчлэлээс хол байж, өнчин өрөөсөн хүмүүсийн юмыг нь авч, журамт бүсгүйчүүдийг гүтгэхийг хорьсон юм. Зөвхөн Аллат залбиран мөргөж, түүнтэй юуг ч эн зэрэгцүүлэхгүй

байхыг зарлиг болгосон. Бид ч түүнд итгэж, түүний хэлсэн бүхнийг хүлээн зөвшөөрсөн юм. Аллахт түүнд зарлиг болгосон бүхнийг нь бид дагаж мөрдсөн. Зөвшөөрсөн зүйлийг нь хэрэглэж, хориж цээрлэснээс нь хол байдаг. Гэвч манай ард түмэн бидэнтэй маш муу мухайгаар харьцаж, биднийг тамлан зовоосон. Биднийг энэ шашнаас буцаахын тулд олон янзаар тамлан зовоосон. Ингээд бидэнд өөр ямар ч арга зам олдоогүй болохоор танай улсад ирж орогносон юм.

Нэжаси, түүний ярьсан бүхнийг анхааралтай сонсож байв. Жафэрийг Аллахаас ирсэн ишлэлүүдийг уншихыг хүсчээ. Жафэр хаанд Мариам бүлгийн нэгэн хэсгээс уншиж өгөв. Аллахын ишлэлүүдийг сонссон Нэжаси, түүн дээр ирсэн элч нарын хэлсэн зүйлс буруу болохыг ойлгожээ. Элч нарт, Мусульманчуудыг хүлээлгэж өгөхгүй хэмээн хэлж, тэднийг хүсвэл өөрийн улсад амар амгалан амьдарч болохыг зөвшөөрчээ. Элч нарыг түүнд авчирсан бэлэг сэлттэй нь хамт нутаг руу буцаажээ. Тэд ч гар хоосон Мэккэ рүү буцаж гэнэ.

## Таиф

Бидний хайрт Гэгээн Элч маань эхнэр Хатижэгээ нас барснаас нэг сарын дараа өргөмөл хүү Зээдийн хамт Таиф руу явжээ. Түүний зорилго бол Мэккэ хотын зовлон зүдгүүрээс холдож, өөр хүмүүст Исламын шашныг ярьж тайлбарлах байжээ.

Гэгээн Элч маань Таифт цугласан хүмүүст Цорын ганц Аллах байдаг ба сүүлчийн элч өөрөө болохыг ярьж гэнэ. Таифчууд үүнийг маш ихээр эсэргүүцэж Гэгээн Элч болон түүний хүү Зээд нарыг элдвээр нь хараан зүхжээ. Боолчууд, хүүхдүүд тэр хоёр руу чулуу шидэн хөөж гэнэ. Зээд, Гэгээн Элчийг чулуунд оногдох вий гэсэндээ ирсэн чулуу бүрийг өөрийн биеэр хааж байлаа. Унаж, босон тэндээс холдохыг оролдож байлаа. Чулуунд оногдсон

*Исра болон Миражийн гайхамшигт үйл явдлууд*

*Гурван жил үргэлжилсэн хорио цээрийн дараа авга ахыгаа эхнэртэйгээ алдсан Гэгээн Элч маань Таиф руу явж, гар хоосон буцсан болохоор сэтгэл нь улам ихээр гонсойсон байлаа. Энэ хүнд хэцүү өдрүүдийг даван туулахын тулд Аллахт залбиран мөргөж байжээ.*

*Нэгэн шөнө Гэгээн Элчийг Кабэд мөргөл үйлдэж байхад нь тэнгэр элч Жэбраил иржээ. Жэбраил, Гэгээн Элчийг маань Мэккэ хотоос авч, Иерусалим дахь Мэсжиди Акса руу аваачжээ. Дараа нь түүнтэй хамт тэнгэр өөд дээшилж гэнэ. Үүнийг Исра болон Миражийн гайхамшигт үйл явдал хэмээн нэрлэдэг. Энэ үйл явдал маш богинохон хугацаанд өрнөж өнгөрсөн бөгөөд Гэгээн Элчийг Мэккэ хотод эргэн ирэхэд өглөө ч болоогүй байсан гэдэг.*

*Агуу Аллах Эзэн, Миражийн үйл явдлын үеэр Гэгээн Элчид болон Мусульманчуудад өдөрт таван удаа мөргөж байхыг зарлиг болгосон ажээ.*

газруудаас нь цус урсаж байв. Хөлөндөө гэмтэл авсан Гэгээн Элч газар суув. Харин босоод явах гэтэл мөн л чулуу шидэн инээлдэцгээж байжээ. Гэгээн Элч, Зэед нар арай ядан тэндээс холдоод нэгэн модны сүүдэр дор сууж байжээ. Тэнд сууж байхдаа Гэгээн Элч маань:

- Аллах Тэнгэр минь, би хүчгүйдэж, аргагүй байдалд хүрлээ. Хүмүүст ийм аргагүй байдалд байгаагаа хэрхэн илэрхийлж болох вэ? Аллах минь, хүч дорой, сул хүмүүсийн хамгаалагч нь чи билээ. Чи үнэхээр хүчтэй, биднийг хамгийн муу муухай бүхнээс чи хамгаалдаг шүү дээ гэж хэлжээ.

Гэгээн Элч, өөрт нь ийм муу муухай зүйлийг хийсэн хүмүүсийг хараан зүхээгүй юм. Учир нь тэр хайр энэрэл, өгөөмөр сэтгэлийн бэлэг тэмдэг болсон элч хүн байсан юм.

## Акабэ: Мэдинэ хүрэх зам

Гэгээн Элч, нэг талаасаа өөрт тохиолдож буй золгүй үйл явдлыг үл тоон Исламын шашинд хүмүүсийг уриалан дуудах ажлаа үргэлжлүүлж, нөгөөтэйгүүр Мусульманчуудыг амар амгалан амьдруулах шинэ нутаг хайж байжээ.

Гэгээн Элч, нэгэн өдөр Мэдинэ хотоос ирсэн хэсэг хүмүүстэй тааралджээ. Тэдэн Исламын шашны тухай ярьж өгчээ. Тэд ч түүний хэлсэнд итгэн Мусульман болцгоожээ. Мусульман болсон хүмүүстэй дараа жилийн хаж мөргөлийн үеэр уулзахаар тохирон салцгаажээ. Дараа жил нь уулзахад энэ хүмүүс дээр зургаан хүн нэмэгдэж, нийтдээ арван хоёулаа болсон байжээ. Гэгээн Элч маань Мусульман болсон энэ арван хоёр хүнээс

“Аллахтай юуг ч эн зэрэгцүүлэхгүй, хулгай зэлгий хийхгүй, эмэгтэй хүүхдүүдийг хөнөөхгүй, бусдыг гүтгэхгүй байх” талаар ам өчгийн нь авч гэнэ. Нэг жилийн дараа мөн энэ газраа уулзалдахаар салцгаажээ. Гэгээн Элчийн найз Үмэерийн хүү Мусаабыг Мэдинэ хотын ард иргэдтэй гэрээ хийлгэхээр тэдэнтэй хамт илгээж гэнэ. Мусааб ч үнэхээр их чармайж, Исламын шашныг Мэдинэд түгээн дэлгэрүүлж чаджээ.

Дараа жил нь Мэдинэгийн Мусульманчууд, нийт далан таван хүн болоод Мэккэ хотод иржээ. Гэгээн Элчтэй Акабэ хэмээх газар нууцаар уулзалдаж, түүнийг Мэдинэ хотдоо урьжээ. Гэгээн Элч маань Акабэд авга ах Аббаасын хамт ирсэн байв. Аббас Мэдинэчүүдэд хандан:

- Тэр бол миний дүүгийн хүүхэд, би түүнийг маш ихээр хайрладаг. Бид түүнийг энд үргэлж хамгаалж байдаг юм. Харин Мэдинэд очвол түүнд ямар нэгэн муу зүйл тохиолдох вий гэдгээс айж байна. Хэрвээ та нар Мэдинэ хотод түүнийг дайснуудаас нь хамгаалж чадна гэдэгтээ итгэлтэй байгаа бол хамтдаа явж болох юм. Үгүй бол Мэккэ хотод үлдсэн нь дээр гэжээ.

Гэгээн Элч, авга ах Аббаасын хэлсэн дээр нэмэн:

- Та нараас хүсэхэд Аллахтай юуг ч эн зэрэгцүүлэлгүйгээр, түүнд залбиран мөргөөрэй. Өөрийнхөө хувьд бол намайг болон нөхдийг маань хамгаалж яваарай гээд Куран судраас ишлэл уншиж өгчээ. Мэдинэчүүд, Гэгээн Элчийг болон түүний нөхдийг өөрсдийн гэр бүл мэтээр хамгаалж, өөрсдөө үргэлж сайн сайхны талд байж, муу муухай бүхнээс хол байхаа амалж гэнэ. Гэгээн Элчийг хамтдаа авч явахын тулд Мэдинэ хотод түүнийг урьжээ. Акабэд болсон энэ уулзалтын дараа Гэгээн Элч маань Мусульманчуудыг Мэдинэ хот руу нүүдэллэхийг зарлиг болгожээ.

***Намааз мөргөл***

*Ухаан санаа нь эрүүл, насанд хүрсэн эрэгтэй, эмэгтэй Мусульман хүн бүрт өдөрт таван удаа намааз мөргөл хийхийг зарлиг болгосон. Ямар нэгэн хүндэтгэх шалтгаангүйгээр намааз мөргөлийг үйлдэхгүй байх нь маш том нүгэл юм. Мөн эрчүүд баасан гарагт, баасан гарагийн мөргөлийг үйлдэхийг зарлиг болгожээ. Рамазан болон Курбан /тахилгын/ баяраар намааз мөргөлийг үйлдэх нь мөн зайлшгүй биелүүлэх үүрэг даалгаврын нэг болжээ.*

*“Ариун сударт чамд зааварчлан сургасан бүхнийг хийж, намааз мөргөлийг зөв зүйтэй үйлд. Учир нь намааз мөргөл хүнийг ичгүүргүй, муу муухай бүхнээс зайлуулж чадна. Аллахын нэр алдрыг дурсах хэлбэртэй намааз мөргөл нь мэдээж хамгийн том мөргөл юм. Аллах та нарын хийсэн зүйлийг мэддэг”*

*/Куран судар, Анкэбут бүлэг, ишлэл 45/*



ДӨРӨВДҮГЭЭР БҮЛЭГ

# МЭДИНЭРҮҮ НҮҮСЭН НЬ

## Эргэж ирэхээр явж байна

Бидний хайртай Гэгээн Элч болон түүний үнэнч нөхөр Гэгээн Эбубэкир нар Мэккэ хотын ойролцоох Сэвр уулан дахь нэгэн агуйд хүрч ирсэн байжээ. Гэгээн Алийг Мэккэчүүдийн Гэгээн Элчид түр өгсөн зүйлсийг нь эздэд нь эргүүлэн өгөх үүргийг даалган ардаа үлдээсэн байлаа. Тэр шөнө Гэгээн Али, үл итгэгчдийг хуурахын тулд Гэгээн Элчийн орон дээр унтаж байжээ. Гэгээн Эбубэкирийн хүү Абдуллах, агуйд нуугдаж байх хугацаанд Мэккэ хотод юу болж байгаа тухайд мэдээлэл авчрах үүрэгтэй байлаа. Энэ үед хонь хариулж байсан Амир, хонио бэлчээгээд Сэвр уулын бэлд авчирч, Гэгээн Элч болон Эбубэкир нарт сүү өгч, үл итгэгчдийн замыг төөрүүлэхийн тулд Абдуллахын мөрийг арилгах үүргийг хүлээжээ.

*Гэгээн Элч маань Гэгээн Эбубэкиртэй хамт Сэвр уулын агуйд нуугдаж байхад тэднийг мөшгиж явсан хэсэг хүмүүс, тэднийг бараг л олчихсон байв. Агуйн амсар дээр ирчихсэн байлаа. Дотогшоо тонгойж харвал тэднийг харж чадахаар байлаа. Гэвч Аллах тэднийг хамгаалсан юм.*

*Куран судaрт их нүүдлийг ийнхүү өгүүлсэн байдаг:*

*Та нар Мухаммэдэд туслахгүй бол үгүйсгэгчид түүнийг Мэккэгээс хөөн гаргахад агуйд байсан хоёр хүний нэг нь Аллахт түүнд тусалсныг та нар мэдэцгээ. Тэр нөхдөдөө "Сэтгэлээр бүү уна, Аллах бидэнтэй хамт" гэж байсан. Аллах түүнд итгэл найдварыг төрүүлж, хүний нүдэнд үл харагдах цэргүүдээрээ түүнийг дэмжиж үл итгэгчдийн дууг намсгасан юм. /Тэвбэ бүлэг, ишлэл 40/*

Үрэекыдын хүү Абдуллах гурав дахь өдрийн төгсгөлд хажуудаа хоёр тэмээ аваад Сэвр ууланд ирж, замын туршид тэдэнд хөтөч хийх байжээ.

Маргааш нь агуйд нууцаар ирсэн Гэгээн Эбубэкирийн хүү Абдуллах, Мэккэд юу болж байгаа тухай Гэгээн Элчид ийнхүү ярьж өгчээ:

- Үл итгэгчид өглөө эрт танай гэрт ороод таны орон дээр Гэгээн Алийг хэвтэж байхыг хараад маш их гайхжээ. Гэгээн Алиид тэд их муухай хандаж, түүний хэсэг хугацаанд гянданд хорьсон. Түүнийг байцааж, ямар нэгэн зүйлийг мэдэж авч чадаагүй болохоор биднээр хэлүүлэхийг хүссэн. Мөн л бүтэлгүй болохоор нь орхиод явцгаасан. Түүнээс гадна таныг амьд, үхсэн хамаагүй авчирч өгсөн хүнийг зуун тэмээгээр шагнана хэмээн ард түмэнд зарласан. Үүнийг сонссон бүхэн л таныг хайж байна.

Агуйд гурав хонож байлаа. Өглөө болох гэж байхад хоорондоо тохирсон ёсоороо Үрэекыдын хүү Абдуллах тэмээнүүдийн авчирч, бүгдээрээ хамт Мэдинэгийн зүг замд гарцгаажээ.

Мэккэгээс: төрж өссөн, хүүхэд нас, залуу насаа өнгөрүүлсэн сайхан дурсамжтай энэ хотыг орхин явахад Гэгээн Элчид үнэхээр хэцүү байлаа. Тэр зовлон зүдгүүр, баяр баясгалан, итгэл найдвар, мөрөөдлөө орхин явж байв. Нөгөө талаасаа Мэккэ хотод Мусульманчуудыг дарангуйлсан хэвээр л байлаа. Аллахын зарлигийг ёсчлон биелүүлэх ямар ч боломжгүй байжээ. Мэккэг орхин явах нь хэдийгээр тэдэнд маш хэцүү байсан ч Мэдинэ тэдний хувьд маш их итгэл найдварыг төрүүлж байлаа. Тэнд тэд

Исламын шашныг илүү сайн тайлбарлаж, амьдралдаа хэрэгжүүлж чадах байлаа. Гэгээн Элч маань тэмээ унаад Мэдинэ рүү явж байхдаа дараах зүйлсийг бодож байлаа. Нэг хэсэг зогсоод, Мэккэ хот руу эргэн харж, удаан гэгч нь харжээ:

- Мэккэ, чи бол миний хувьд энэ дэлхийн хамгийн гоё хот. Хэрвээ чамайг надаас салгаагүй байсан бол би хэзээ ч чамаас салахгүй байсан. Би нэг өдөр эргэж ирнэ гэжээ.

Варакаагийн хэлж байсан зүйл түүний амьдрал дээр өрнөж байлаа. Гэгээн Элч маань тавин гурван насандаа төрсөн нутгаасаа хагацахаас өөр аргагүй байдалд хүрсэн байлаа.

*Гэгээн Омар зоригтой, баатарлаг хүн байсан юм. Нүүдэллэхийн тулд Мэккэгээс нууцаар гарах нь түүний сэтгэлд нийцэхгүй байлаа. Сэлмээ зүүгээд, нум сумаа авч Кабэ дээр очоод тэнд байсан хүмүүст хандаж:*

*- Үл итгэгчид ээ, Би Мэдинэ рүү нүүж байна. Хүүхдүүдээ өнчрүүлэн, эхнэрээ бэлэвсрүүлж, эх эцгийнхээ нулимсыг урсгах сонирхолтой хүн байвал наашаа хүрээд ир, та нарыг би тэр уулын цаана хүлээж байя гэжээ. Түүний хойноос нэг ч хүн зориглож очоогүй гэдэг.*

## Бүгд түүнийг хүлээж байлаа

Бидний хайрт Гэгээн Элч болон түүнтэй хамт нүүдэллэсэн нөхөр Гэгээн Эбубэкир нар Сэвр уулнаас замд гараад найм хонож байлаа. Өдрийн аагим халуун наранд амарч, шөнийн сэрүүнд замаа урагшлуулж байжээ. Нэлээд ядарсны эцэст тэд Мэдинэ хотоос гурван километрийн зайд байдаг Куба хэмээх тосгонд ирсэн байлаа.

Мэдинэгийн Мусульманчууд Гэгээн Элчийг Мэкэгээс замд гарсан гэдгийг сонссон байжээ. Өдөр бүр Мэдинэгийн өмнөх өндөрлөг дээр гарч сэтгэл догдлон түүний ирж байгаа эсэхийг хардаг байжээ. Мэккэгээс замд гарснаас нь хойш Гэгээн Элчээс огт

*Гэгээн Элч маань их нүүдэл хийж явахдаа Куба, Мэдинэгийн замд байдаг Рануна хөндийд ирэхэд ойролцоогоор зуун Мусульман хутбэ буюу шашны тухай яриа өрнүүлж, баасан гарагийн мөргөлийг үйлдэж байлаа. Тийм учраас тэндэхийн сүмийг өнөөдөр Баасан гарагийн сүм гэж нэрлэх болжээ.*

сураг сонсоогүй байв. Тийм болохоор жаахан сэтгэл нь зовниж байсан юм.

Бас л нэг түүний замыг харж зогссон нэг хүн, холоос хоёр хүн ирж байхыг харжээ. Ирж байгаа хүмүүс Гэгээн Элч болон Гэгээн Эбубэкир нар байжээ.

Залуу, хөгшин гэлгүй Мэдинэчүүд, Гэгээн Элчийг ирэхэд бүгд хөл хөөр болон хүлээн авчээ. Хүүхдүүд бүгдээрээ нэгэн зэрэг “Хайрт Гэгээн Элч минь, та тавтай морилно уу” хэмээн угтаж авцгаажээ. Мэдинэд баярын уур амьсгал орсон байлаа.

Гэгээн Элчийг Мэдинэ хотод ирэхэд бүгд л өөрийн гэртээ түүнийг зочлуулахыг хүсч, бие биеэсээ өрсөн “Гэгээн Элч минь, манайд морилооч” хэмээн түүнийг урин залж байжээ. Харин тэр тэмээгээ сул тавиад, түүний тэмээ аль айлын өмнө очно, тэр айлд бууя гэжээ. Ингээд тэр хэнийг гомдоохооргүй шийд



гаргажээ. Тэмээ явсаар, айлуудаасаа зайтай хоосон газар хэвтээд өгчээ. Энэ газартай Эбу Энсаарын гэр хамгийн ойр байлаа. Эбу Энсаар үүнийг хараад маш ихээр догдолж байлаа. Яагаад гэвэл Гэгээн Элч, Эбубэкир нар түүний гэрт зочилбол маш их баярлах байжээ.

Гэгээн Элч маань нэг хэсэгтээ Эбу Энсаарын гэрт зочилсон юм.

*Гэгээн Элчийг Мэдинэ хотод ирэхэд хүүхдүүд түүнийг ийм дуу дуулж угтан авсан юм:*
*Бидэн дээр сар туслаа*
*Хагацлын орой дээрээс*
*Бидэн дээр сар тусаж байна*
*Биднийг Аллах руу урьсных нь төлөө*
*Түүнд бид бүгдээрээ талархах ёстой*
*Чи бол нар, сар*
*Чи бол хамгийн сайхан гэрэл гэгээ юм.*
*Чи бол зургаан мичид*
*Бидний хайртай Элч билээ.Бидэнд илгээгдсэн элч минь*
*Агуу сайхан урилгыг бидэнд авчирлаа*
*Чи манай хотод зочилж биднийг хүндэтгэлээ*
*Хайртай Элч минь ээ.*
*Их нүүдлийн үеэр бидний хайрт Гэгээн Элчийг Мэдинэ дэх гэртээ хүлээн авч, зочлуулсан Эбу Энсаарыг, Станбул дахь Эеүп Султан сүмийн дэргэд оршуулжээ.*



ТАВДУГААР БҮЛЭГ

# МЭДИНЭ ИРГЭНШЛИЙН ХОТ

## Нэгэн иргэншлийг үүсгэн байгуулсан юм

Мэдинэ хотын хуучин нэр нь Есрип байсан юм. Гэгээн Элчийг нүүдэллэн очихоос өмнө энэ хот бол маш чухал суурин газар байлаа. Еврэйчүүд, Арабууд энд хамтдаа амьдардаг байв. Ард түмэн өөр өөр зүйлийг бишрэн шүтдэг байжээ. Омог, аймгуудын хооронд ямар ч нэгдэл байхгүй байжээ. Тэдний хооронд тодорхой шалтгаануудын улмаас үүссэн хагарал, дайсагнал байдаг байлаа.

### Мэсжит буюу Исламын сүм

Гэгээн Элч маань Мэдинэ хотод ирээд хийсэн хамгийн анхны ажил нь сүм бариулах байжээ.

Сүм бол Мусульманчуудын амьдралд зөвхөн мөргөл үйлдэх хэлбэрээр ашиглагддаггүй байлаа. Мусульманчууд сүмд хоорондоо ярилцаж, шаардлагатай үед өнчин, ядуу зүдүү хүмүүсийг орогнуулдаг ариун газар байсан юм. Сүм бол өөр нэгэн хэлбэрээрээ сургалт, боловсролын газар байв. Мусульманчууд өдөр тутмын амьдралдаа тулгарсан асуудлаа энд ярилцаж, шийдвэрээ гаргадаг байжээ.

*Гэгээн Элч Мэдинэ хотод ирээд тэмээнийхээ хэвтсэн зэлгүй газарт нэгэн сүмийг бариулжээ. Энэ сүмийн нэрийг “Элчийн сүм” хэмээн нэрлэсэн байна.*

**Азаан**
*Аллахү экбэр /4удаа/
Эшхэдү эн лаилахэ иллаллах/2 удаа/
Эшхэдү эннэ Мухаммэдэн Расулуллах
Хаеез алэссалах /2 удаа/
Хаеез алэлфэлах /2 удаа/
Аллахү экбэр /2 удаа/
Лаилахэ иллаллах /1 удаа/*

**Утга нь:**
*Аллах хамгийн агуу билээ
Аллахаас өөр ямар ч шүтээн байхгүйг би гэрчилнэ
Мухаммэд түүний элч гэдгийг би гэрчилнэ
За одоо намааз мөргөлдөө ирээрэй
За одоо аврал болон аз жаргалыг зорин ирээрэй
Аллах хамгийн агуу
Аллахаас өөр шүтээн үгүй.*

**Мацаг**
*Мацаг бол их нүүдлээс жил хагасын дараа Мусульманчуудад фарз буюу зайлшгүй үйлдэх зүйл болон ийм ишлэлээр ирсэн байдаг: Итгэгчид ээ, Та нараас өмнөх хүмүүст мацаг барих фарз байсан шиг Аллахын эсрэг босохоос та нарыг хамгаалахын тулд та нарт мөн фарз болголоо. /Бакара бүлэг, ишлэл 183/*

# Азаан буюу мөргөлд дуудсан урилга

Мусульманчуудын тоо өдөр ирэх тусам олширсоор, сүмд хүмүүс багтаж ядаж байжээ. Намааз мөргөлийн цагийг хүмүүст дуулгаж, Мусульманчуудыг мөргөл залбиралд дуудахын тулд нэгдсэн нэг уриа дуудлага хэрэгтэй байлаа. Христүүд, мөргөлийн цагийг том хонх дуугаргаж, харин Еврэйчүүд бүрээ үлээн хүмүүсийг дууддаг байжээ. Ийм болохоор хонх, бүрээг ашиглаж болохгүй байв. Гал асааж, туг өлгөх зэрэг арга барилуудыг хэрэглэхийг тэд ч зөвшөөрөхгүй байв.

Зэедийн хүү Абдуллах болон зарим дагалдагч нарын зүүдийг тайлж, энэ асуудлыг шийдвэрлэжээ. Зээдэд зүүдэнд нь Азааны үгсийг зааж өгсөн байв. Бүгд л зүүдээ Гэгээн Элчид ярьж өгчээ. Тэр ч эдгээрийг зөвтгөжээ. Гэгээн Элчид тэнгэрлэг зарлиг ирж, тэдний зүүд батлагдсан байжээ. Иймээс Гэгээн Элч маань, Азааны үгсийг Гэгээн Билаалд зааж өгч, түүнээс үүнийг ард иргэдэд чанга дуугаар уншихыг хүсчээ. Яагаад гэвэл Гэгээн Билаал их баргил, сайхан хоолойтой хүн байжээ.

Азааныг Билал уншиж, баргил сайхан хоолойгоороо Мусульманчуудыг мөргөлд дуудаж байжээ.

# Суурин газар

Гэгээн Элч, нүүдэллэж ирсэн хүмүүст зориулан Мэдинэд тэдний амьдрахад зохицох шинэ газрыг төлөвлөгөөг бэлтгэжээ. Мэдинэгийн Мусульманчууд өөрт байгаа илүү газруудыг нүүж ирсэн Мусульманчуудад өгөхөөр хандивлажээ. Гэгээн Элч маань, хандивласан энэ газар дээр нүүж ирсэн Мусульманчуудыг байршуулжээ.

# Ах дүүгийн холбоос

Гэгээн Элч маань бүх Мусульманчуудыг хоорондоо ойр дотно байх ёстойг хэлж байлаа. Учир нь хүнд хэцүү бүхнийг ингэж л даван туулах хэрэгтэй байв. Мэккэгээс нүүж ирсэн Мусульманчуудыг Мухажир, харин Мэдинэд тэднийг угтаж авч, тэдэнд тусалсан Мусульманчуудыг Энсаар хэмээн нэрлэжээ. Мухажирүүд, Мэдинэд нутгаасаа хол байлаа. Бүх юмаа л Мэккэд орхисон байв. Зарим нь эхнэр хүүхдүүдээ, зарим нь эд хөрөнгөө ардаа орхижээ. Гэгээн Элч Энсаарынхан болон Мухажирүүдийг хооронд нь ах дүүгийн барилдлагаар холбожээ. Хүн болгон өөртөө нэг ах дүүг сонгож, ингээд нутгаасаа хол байгаа Мухажирүүд илүү сайхан амьдрах болжээ. Энсаарууд ч мөн хүнд хэцүү байдалд байгаа ах дүү нартаа тусалснаар, сэтгэл санааны хувьд ихэд хангалуун болж байв.

Ингээд Гэгээн Элч маань Мусульманчуудыг бие биеэ түшиж тулан, гадна, дотны дайснуудынхаа эсрэг нэгдэн хүчирхэгжсэн нийгэм болгож чаджээ.

Мухажирүүдээс Абдуррахман ийнхүү ярьж байлаа:

Бидний Мэдинэ рүү нүүдэллэсэн үед Гэгээн Элч маань Сад бид хоёрын хооронд ах дүүгийн барилдлага тогтоож өгсөн юм. Сад надад хэлэхдээ:

- Би чамаас эд хөрөнгийн хувьд илүү чинээлэг байна. Тийм болохоор эд хөрөнгийнхөө талыг би чамд тусгаарлаж байна гэжээ. Абдуррахман ч :

- Аллах чиний эд хөрөнгийг арвижуулах болтугай. Надад эд хөрөнгө хэрэггүй. Та нарын худалдаа хийдэг зах хаана байдаг юм бэ? Намайг маргааш өглөө тийш нь аваачиж өгөхөд л болно гэжээ.

Сад, Абдуррахманыг өглөө эрт Каянука зах руу хүргэж өгчээ. Абдуррахман худалдаа эрхэлж эхлээд, богино

хугацаанд Мэдинэгийн хамгийн том баячуулын нэг болжээ.

## Хамтын амьдрал

Мэккэгийн үл итгэгчид, Мэдинэ рүү дайрч довтлох шалтаг хайж байлаа. Мусульманчууд хоорондоо эв найрамдалтай амьдарч, гадны хүчний эсрэг нэгдэх шаардлагатай болжээ.

Мэдинэ хотод ойролцоогоор арван мянган хүн амьдардаг



*Хадиис буюу Гэгээн Элчийн хэлсэн сургаал үгс Гэгээн Элчийн хэлсэн сургаал үгсийг хадиис гэж нэрлэдэг. Мусульманчуудын Куран судраас гадна хоёр дахь эх сурвалж юм.*

*Зарим хадиисээс*
- *Исламын шашин таван тулгууртай: Аллахаас өөр шүтээн үгүй бөгөөд Мухаммэд түүний элч төлөөлөгч гэдгийг гэрчлэх, намааз мөргөлийг үйлдэх, зэкаат өглөг өгөх, Рамазан сард мацаг барих, боломжтой хүн болгон Кабэд зочлох.*
- *Хамгийн сайн хүн бусдад тус болсон хүн байдаг.*
- *Диваажин ээжүүдийн хөл доор байдаг.*
- *Юмыг аль болох хялбарчил, бүү хүндрүүл, баярлуулж яв, үзэн ядалт бүү төрүүл.*
- *Цэвэр цэмцгэр байдал нь итгэл бишрэлээс үүдэлтэй.*
- *Бага жаахан хүүхдүүдийг хайрладаггүй, томчуулаа хүндэлдэггүй хүн бол бидний талын хүн биш юм.*

байлаа. Ард иргэдийн нэг хэсэг нь Еврэй хүмүүс байжээ. Еврэйчүүд нэлээд хүчтэй байв. Үүний зэрэгцээ Мэдинэд Мусульман болоогүй Арабууд ч амьдардаг байлаа. Гэгээн Элч, нэг хэсэг хүмүүстэй уулзаж, Мэдинэд эв найрамдалтай амьдарч болохыг санал болгожээ. Харилцан уулзалтын дараа тэд хоорондоо гэрээ хийлээ.

Энэ гэрээнд Мусульманчууд, Еврэйчүүдтэй тэгш эрхтэй байх бөгөөд Еврэйчүүдэд гадны ямар нэгэн хор нөлөө учрахад Мусульманчууд тэдэнд туслах байлаа. Тэд ч мөн Мусульманчуудад туслах ёстой байв. Мөн уг гэрээнд гадны хүчний эсрэг хотыг хамтдаа хамгаалах байв. Ямар нэгэн үзэл бодлын ялгаа гарсан тохиолдолд асуудлыг Гэгээн Элч шийдэх байлаа.

Ингээд энэ гэрээнд Гэгээн Элч шүүгчээр томилогджээ. Мөн энэ гэрээгээр бүх хүмүүс өөрийн шашиндаа итгэх эрх чөлөөтэй байв.

Энэ хэлэлцээр Мэдинэ хотын дотоод дайныг төгсгөл болгосон байлаа. Энэ гэрээ хамгийн ихээр Гэгээн Элчид болон Мусульманчуудад ашигтай гэрээ байсан юм.

## Бүгдээрээ сургуульд орсон нь

Мэдинэд сүм барьж байх явцад Гэгээн Элчийн хүсэлтээр сүмийн дэргэд байрлах зориулалттай хэсгийг нэмж барьжээ. Энэ хэсгийг Суффэ гэж нэрлэдэг байв. Энэ бол сургууль байсан бөгөөд багш нь Гэгээн Элч өөрөө байсан юм. Куран судрыг хүмүүс түүнээс сурч, өөрсдийгөө тал бүрээр хөгжүүлж байлаа. Нэг талаасаа сураад л, нөгөө талаасаа бусдад хичээл заах бэлтгэлээ хангаж байв.

Гэгээн Элч маань, зөвхөн сургууль бариулаад зогссонгүй, боловсрол, сургалтыг Мэдинэ хот даяар зарлаж, энэ үйлсийг дэмжиж байжээ. Эмэгтэй, эрэгтэй, залуу, хөгшин гэлтгүй бүгд л үүнд оролцож байв.

*Мусульман, Мусульманыхаа ах дүү нь байх ёстой. Түүнд ямар ч муу зүйл хийхгүй, түүнийг дайсанд нь өгөх ёсгүй. Хэн, Мусульман ах дүүгийнхээ хэрэгцээг хангаж өгнө, Аллах ч мөн түүний хэрэгцээг хангах болно. Хэн, Мусульманыг ямар нэгэн зовлонгоос аварна, Аллах түүнийг тооцоо бодох өдөр зовлонгоос аврах болно. Хэн, Мусульманы алдаа дутагдлыг хаацайлна, Аллах тооцоо бодох өдөр түүний дутаглыг хаацайлах болно.*

*•Та нараас хамгийн сайн нь ёс суртахуун сайтай нь юм.*

*•Зөв зүйтэйгээс бүү холд, учир нь зөв зүйтэйгээс сайн сайханд, сайн сайхан бүхэн чамайг диваажинд хүргэх болно. Худал хуурмагаас зайлсхий, учир нь худал хуурмаг муу мухайд муу муухай бүхэн чамайг тамд хүргэх болно.*

*•Та нар дотроос хамгийн сайн нь Куран судрыг сурч, бусдад зааж өгөгсөд юм.*

*• Хөрш нь өлсөж байхад цатгалан хэвтэж байгаа хүн манай хүн биш.*



*Аллах Эзэн минь,
Бидэнд энэ хорвоо
болон нөгөө ертөнцөд
сайн сайхныг хайрлаач,
биднийг тамын халуун
галаас хамгаалж хайрла.
/Бакара бүлэг,
ишлэл 201/*

*Аллах Эзэн минь,
Намайг, ээж аавыг минь
болон бүх итгэгчдийг
өршөөж хайрла.
/Ибрахим бүлэг,
ишлэл 41/*

## Рамазан сар

Рамазан сарыг Мусульманчууд мөргөж, залбирч өргөрүүлдэг. Энэ сарыг мацаг барьж өнгөрүүлэх нь Аллах Эзэний зарлиг юм.

Мацаг бол их нүүдлээс жил хагасын дараа Мусульманчуудад фарз буюу зайлшгүй үйлдэх зүйл болон ийм ишлэлээр ирсэн байдаг:

Итгэгчид ээ, Та нараас өмнөх хүмүүст мацаг барих фарз байсан шиг Аллахын эсрэг босохоос та нарыг хамгаалахын тулд та нарт мөн фарз болголоо. /Бакара бүлэг, ишлэл 183/

Гэгээн Элчид энэ сарыг ихэд чухалчилдаг байжээ. Өдөр нь мацаг барьж, шөнө нь мөргөн залбирдаг байлаа. Өнчин өрөөсөн хүмүүст тусалж, ядуу зүдүү хүмүүсийг хувцаслаж, тэднийг мацаг тайлах ширээндээ урин суулгаж, хооллодог байжээ.

Куран судар энэ сарын Кадир шөнө буусан юм. Мусульманчууд энэ сарыг мөргөж, тэравих намааз мөргөлийг үйлдэж, залбирч, Куран судрыг уншин, бие

биедээ туслан өнгөрүүлдэг юм.

Баян чинээлэг Мусульман хүмүүс, өөрсдийн эд хөрөнгө, өмч, мөнгөнийхөө тодорхой хэсгийг зэкаат болгон ядуу зүдүү хүмүүст өгдөг. Зэкаат өглөг нь Исламын шашны таван үндсэн тулгуурын нэг бөгөөд их нүүдлээс хойш хоёр дахь жилд Мусульманчуудад фарз буюу зайлшгүй хийх ёстой зүйлийн нэг болжээ. Куран судартх ихэвчлэн намааз мөргөлтэй хамт дурдагддаг юм. “Намааз мөргөлийг зөв зүйтэй үйлд. Зэкаат өглөгийн хувьд нь нийцүүлэн өг...” /Куран судар, Бакара бүлэг, ишлэл 43/

## Дайсагнал үргэлжилсээр л

Мусульманчуудын Мэккэд өнгөрүүлсэн он жилүүд тэсвэр тэвчээр шаардсан жилүүд байсан билээ. Тэд үл итгэгчдийн байнгын дарангуйлал дор, тэдний тамлалыг тэсвэрлэн амьдарсан юм. Гэгээн Элч маань, Мусульманчуудаас тэсвэр тэвчээртэй байхыг хүссэн ба тэдэнтэй дайтахыг хориглож байсан юм. Харин үл итгэгчид Мэккэ хотод Мусульманчуудыг байх суухын аргагүйд хүргэж, тэднийг хүнд хэцүүгээр дарамтлан зовоосон.

Харин Мэдинэ хотод Мусульманчууд өөр хоорондоо итгэлцсэн улсыг байгуулж, өөрсдийн хөрш зэргэлдээ хүмүүстэй эв нэгдэлтэй амьдарч байлаа. Гэгээн Элч маань, Исламын шашны сайн сайхныг хүмүүст тайлбарлаж, ямар ч үед заль мэх, албадан хүчилт хэрэглэхгүй, аль болох дайнаас хол байдаг байлаа. Хүмүүсийг мэдлэг боловсролтой болгож, Куран судрыг уншихыг уриалан дуудаж байв. Хүмүүст өөрсдийн эрх чөлөөтэй үзэл бодолдоо тулгуурлан юунд итгэхээ сонгох эрхийг олгож байжээ.

*Бэдирийн дайны үед тулалдсан хоёр цэргийн армид та нарт сануулах нэгэн зүйл байсан юм: Нэг арми нь Аллахын төлөө дайтаж байхад, нөгөөдөх нь үүнийг эсэргүүцэн дайтаж байсан. Урьд өмнө нь хүмүүс, нөгөө талын цэргүүд хоёр дахин их байгааг өөрсдийн нүдээр харж байсан, харин Аллах хүссэндээ тусалж, түүнд хүч өгдөг юм. Хараач, энд юмыг олж харж чаддаг хүнд ойлгож болохоор нэгэн сургамж нуугдаж байгаа юм.*

*/Ал-и Имран бүлэг, ишлэл 13/*

### Эргэлтийн үе буюу Бэдирийн дайн

Мэккэчүүдтэй дайтах магадлал их өндөр байсан юм.

Гэгээн Элч маань, үүнийг бодон хэд хоногийн туршид санаа зовниж байлаа.

Бэлтгэлээ базааж замд гарсан Гэгээн Элч маань, хэдэн нөхдийнхөө хамт Бэдир хэмээх газар иржээ. Үл итгэгчид мянган цэргээ дагуулан замд гарсан байлаа.

Энэ үед, Гэгээн Элчийн хажууд Хузээфэ ойртож, түүний армид нэгдэхээр аавтайгаа ирж яваад, үл итгэгчдэд баригдсан бөгөөд Исламын цэргийн армид элсэхгүй гэж хэлсэн болохоор нь тэднийг сулласан тухай хэлж гэнэ.

Гэтэл Гэгээн Элчид цэрэг юу юунаас хэрэгтэй байв. Хэдий байдал иймбайсан ч, тэднийг амласандаа хүрч, дайнд оролцолгүй Мэдинэ рүү буц гэж хэлжээ.

Гэгээн Элч маань, холоос хүчирхэг цэргийнхээ хамт ойртож яваа үл итгэгчдийн армийг хараад:

“Аллах тэнгэр минь, Курэешийнхэн ирж явна. Тэд ихэмсэг, бардам ирж байна, чамайг болон чиний элчийг үгүйсгэж бидэнтэй дайтах нь. Аллах минь, бидэнд туслаач, Хэрвээ энэ хэдхэн Мусульманчуудыг үгүй болохыг чи зөвшөөрвөл дараа нь чамд залбиран мөргөх хүн үлдэхгүй” хэмээн залбирчээ.

Гэгээн Элч маань, Бэдирийн дайны үеэр Исламын цэргийн армийг удирдан зохион байгуулж байжээ. Тэдний байсан газар элсэрхэг газар байв. Дагалдагч нараас Хубэб, Гэгээн Элчид хандан:

- Энэ газрын та Аллахаас ирсэн зарлигийн дагуу сонгосон юм уу, эсвэл өөрөө мэдэж сонгосон юм уу гэж асуужээ. Гэгээн үүний хариуд өөрийн сонголт гэдгийг хэлэхэд Хубаб:

- Байлдахад нэг их тохиромжтой газар биш байна. Таныг зөвшөөрвөл бид Бэдирийн худгийн хажууд байрлавал яасан юм бэ? Ингэснээр түүний эргэн тойронд байгаа худгуудын замыг хаана гэжээ. Энэ саналыг Гэгээн Элч

хүлээн зөвшөөрснөөр цэргийн армийг худгуудын ойр газар байршуулсан юм.

Гэгээн Элч тэр мөчид Энсаар болон Мухажирүүдийг цуглуулан тэдний санал бодлыг сонсохыг хүсчээ. Харилцан ярилцсаны эцэст бүгд л Гэгээн Элчтэй хамт байхаа илэрхийлжээ.

Бэдирийн ялалтаар бүх Мусульманчууд дуу хоолойгоо Араб улс даяар дуулгаж чаджээ. Ингээд Исламын шашны түгээн дэлгэрэх цаг нэгэнт ирсэн байлаа.

Бидний хайртай Гэгээн Элч бүх бэлтгэлээ базаасан байсан ч, эцсийн мөчид дайтахыг огтхон ч хүсэхгүй хэвээр л байжээ. Дайсны талынхан руу Гэгээн Өмээрийг илгээж, дайнаас буцах саналыг тэдэнд тавьжээ. Гэвч үл итгэгчдийн талынхан үүнийг Мусульманчуудыг сул дорой байна хэмээн ойлгож, ийм сул дорой байгаа дээр нь тэднийг нэг мөсөн газар дээр нь устгахын тулд дайныг улам бүр хүсч эхэлжээ. Ингээд тэд яасан ч дайтахаас буцахгүй гэдгээ хэлжээ.

Дайн эхэлжээ. Дөрөв, таван цагийн дараа дайн дуусав. Үл итгэгчдийн цэргүүд бут нэрвэгдсэн байжээ. Мусульманчуудын талаас арван дөрвөн хүн Аллахын төлөө алтан амиа өгч шэхид болсон байхад, үл итгэгчдээс Эбу Жэхилийн хамт нийтдээ далан таван хүн амь үрэгдсэн байлаа. Агуу Аллах Эзэн Мусульманчуудад тусламж дэмжлэгээ илгээж, Гэгээн Элчийн залбирлыг хүлээн авсан байжээ.

*Бэдирийн дайны үеэр олзлогдсон дайсны цэргүүдийн тухайд Гэгээн Элч нэгэн зүйлийг бодсон байжээ. “Тэдэн дундаас бичиг үсэг тайлагдсан нэг цэргийг тус бүр арван Мусульман хүүхдэд бичиг үсэг зааж өгвөл түүнийг суллах болно” гэсэн болзол тавьжээ. Ингэснээр олзлогдсон хүмүүс ч эрх чөлөөтэй болж, нөгөөтэйгүүр хүүхдүүд ч уншиж, бичиж сурах байлаа.*

## Ухуудын дайн буюу гашуун туршлага

Үүнээс хойш нэг жилийн хугацаа өнгөрчээ. Мэдинэд, Мэккэгийн үл итгэгчид дайнд мордох бэлтгэлээ хийж байаа тухай мэдээ ирлээ. Энэ талаар хэлэлцэхийн тулд Мусульманчуудыг хуралд дуудсан байв. Хурлын үеэр Гэгээн Элчийн авга ах Гэгээн Хамзаа үг хэлж,

*Ухуудын дайны үеэр дайсны цэргийн жанжин Эбу Суфяан дайн эхлэхээс өмнөхөн Энсааруудад ийм нэгэн саналыг тавьжээ:*

*- Мэдинэчүүд ээ, Бид та нартай ямар ч тооцоогүй, Мухаммэд болон бидний дундаас та нар гарцгаа. Гэвч, Энсаарууд энэ саналыг эрс үгүйсгэж гэнэ.*

*Гэгээн Элч маань Ухуудын дайны үед шархдахад түүний дэргэд байсан хүмүүс түүнээс үл итгэгчдийг хараан зүхэхийг хүсэхэд Гэгээн Элч:*

*- Би хэнийг ч хараах гэж ирээгүй. Би хүмүүсийг зөв замд уриалан дуудах гэж энэрэл нигүүслийн элч болон энэ хорвоод ирсэн юм гэжээ. Аллах тэдэнд зөв замыг заах болтугай, тэд үнэн мөнийг мэдэхгүй байна хэмээн залбирсан гэдэг.*

дайныг Мэдинэ хотоос холхон хийх саналтай байгаагаа хэлжээ. Зарим залуус ч мөн түүний саналыг дэмжиж байв. Гэгээн Элч маань, аль болох тэдний дайралтаас өөрсдийгөө хамгаалах зорилготой хамгаалалтын дайн хийх бодолтой байгаагаа илэрхийлжээ. Санал хураалтаар олонхийн санал тэдэнтэй эн зэрэгцэн дайтах тухайд гарсан болохоор Гэгээн Элч яахын аргагүй хүлээн зөвшөөрчээ. Дайснуудаа Мэдинэ хотоос зайтай газар угтахаар тохиролцжээ.

Энэ зуур Мэккэчүүд бүрэн уэтгэлтэй гурван мянган цэргийн армитайгаа Мэдинэ хот руу ихэд дөхөн ирсэн тухай мэдээ иржээ. Тэд Бэдирийн дайны өшөөг авахаар ирж байлаа.

Гэгээн Элч болон түүний нөхөд баасан гарагийн мөргөлөө үйлдэж дуусаад замд гарцгаажээ. Маргааш өглөөний мөргөлийн цагаар Ухууд уулын хормойд ирсэн байжээ. Муульманчууд нийт мянган хүн байснаас замдаа гурван зуун хүн шийдвэрээсээ буцаж эргэн оджээ. Тэд гаднаас нь харахад Мусульман төрхтэй ч, чин сэтгээсээ итээгүй хүмүүс байсан юм. Тэдний зорилго бол Мусульманчуудыг гэнэт сандарган, айлгах байсан юм. Ийм хүмүүсийг хоёр нүүртэй хүмүүс хэмээн нэрлэдэг.

Түүхийн хуудас 625 оныг харуулж байлаа. Ухууд хэмээх нэртэй Мэдинэ хоттой ойролцоох тэр газар хоёр цэргийн арми тулалдсан юм. Үл итгэгчдийн Мэдинэ хотод ингэж их ойртсон шалтгаан нь Мусульманчуудыг ялсныхаа дараа хотыг шатаан дээрэмдэх зорилготой байжээ. Харин Гэгээн Элч маань бүх арга хэмжээг авч, үүнээс урьдчилан сэргийлсэн байлаа. Хамгийн сайн тавин харваачийг сонгон авч, зүүн талын орой дээр байрлуулсан байлаа. Тэднийг Жүбээр удирдах үүрэгтэй байлаа. Тэдэнд ийнхүү хэлжээ:

- Та нар сумаараа биднийг үл итгэгчдийн морьтон цэргүүдээс хамгаалаарай. Тэдний цэргүүдэд уулын араар

тойрон бидэн рүү довтлох боломжийг олгож болохгүй шүү. Дайнд бид ялалт байгуулсан ч, ялагдсан ч та нар энэ газраас огтхон ч хөдөлж болохгүй. Биднийг амь алдаж байхыг харсан ч бидэнд туслахаар бүү ирээрэй гэжээ.

Дайн эхэлжээ. Хэдхэн цагийн дотор үл итгэгчдийн арми бут цохигдсон байлаа. Гэвч хэсэг хугцааны дараа гэнэт дайтах хэлбэр өөрчдөгдсөн байлаа. Мусульманчууд руу хоёр талаас нь үл итгэгчид дайрч байлаа. Тэдний дунд шахагдан бүслэгдсэн байдалтай байлаа. Шалтгаан нь Гэгээн Элчийн уулан дээр байрлуулсан харваачид дайнд бид ялчихлаа хэмээн баярласаар байрнаасаа холдсон байлаа.

Гэгээн Элчийнхээ үгийг дагахгүй байхын хор уршиг маш хүндээр туссан байв. Гэгээн Хамзаагийн хамт далаад Мусульман энэ дайнд шэхид болсон байлаа. Гэгээн Элчийн уруул нь задарч, шүд нь хугарсан байжээ. Мусульманчууд эцсийн мөчид Ухууд уулын өөд зугатаж байж амь аврагджээ. Үл итгэгчид Мэдинэ хот руу оролгүйгээр, өшөөгөө авчихлаа хэмээн Мэккэ рүү эргэн оджээ.

Мусульманчууд нуугдсан газраасаа гарч ирээд дайны талбарт амь үрэгдсэн нөхөд дээрээ ирэхэд тэднийг маш ихээр тарчлаан зовоож, цогцсыг нь хуваан хэрчсэн байхыг олж харжээ. Тэднийг дайны талбар дээр нь оршуулаад гунигтайгаар Мэдинэ хот руу буцжээ.

## Нууц довтолгоо буюу бүх арга замыг хэрэглэсэн нь

Мэдинэ хот тэр чигээрээ Ухуудын дайны ялагдлын талаар ярьцгааж байжээв Мусульманчууд дайнд маш их зүйлээ алдсан ч Гэгээн Элч маань амьд байсан болохоор бага ч болов тайвшрах шалтгаан болж байв. Түүний үгийн

даган мөрдөхийн ач холбогдлыг бүгд сайтар ойлгосон байлаа. Нөгөөтэйгүүр амьдрал үргэлжилсээр байв.

Энэ үеэр Мэдинэ хотод гадны нэг хүн ирээд Гэгээн Элчид өөрийн омгийнхонд Исламын шашныг сургах багш нарыг илгээгээч хэмээн хүсэлт тавьжээ. Гэгээн Элч түүнээс илгээх хүмүүсийн аюулгүй байдлыг хангах талаар ам өчгийг нь авчээ. Тэр хүн ч андгайлсан болохоор Суффэ сургуулиас сайн боловсорсон далан хүнээ илгээжээ.

Энэ далан хүн, Бир Маунэ гэдэг газар урхинд орж, өөрсдийгөө хамгаалах боломж ч олж амжаагүй байтал, тэднийг бүгдийг нь хөнөөсөн юм.

***

Рэжи гэдэг газар мөн Мусульманчууд руу гэнэт довтлон найман Мусульманы амийг хөнөөжээ. Нубэеб болон Зээдийг олзолсон байлаа. Олзолсон хүмүүс тэднийг Мэккэгийн үл итгэгчдэд худалджээ. Үл итгэгчид Хубэебийг хөнөөж, Зээдийг хөнөөхөөсөө өмнө түүнээс:

- Яг одоо Мухаммэдийг чиний оронд байхыг чи хүсч байна уу? гэж асуухад тэр хариуд нь:

- Энд байх нь битгий хэл түүний хөлөнд ганц өргөс орсон ч би тэсэж чадахгүй гэдгээ андгайлж байна гэжээ. Түүнд ийм сайныг нь харсан үл итгэгчид:

- Харж байна уу нөхөд өө, эд нар Мухаммэдэд ямар их хайртай юм бэ хэмээн маш ихээр гайхширч байжээ.

*Жабир ярихдаа:*

*-Хэндээк шуудуйг ухаж байхад нэгэн хатуу зүйл таарсан юм. Үүнийг Гэгээн Элчид дуулгасан юм. Гэгээн Элч лантууг гартаа аваад ухсан шуудуй руу орсон юм. Гэгээн Элч болон бид бүгдээрээ гурав хоног юу ч идээгүй байлаа. Гэхдээ тэр, том чулууг хамаг хүчээрээ цохиход чулуу элс шиг бутарч байсан юм.*

## Ширүүн дайн Хэндээк

Ухуудын дайн болж өнгөрөөд хоёр жил болсон байлаа. Үл итгэгчид Мэккэгээс арван мянган цэргийн армитайгаа замд гарсан тухай мэдээ иржээ. Мэккэгийн үл итгэгчид мөн л дайтахаар шийдсэн байжээ. Гэгээн

Элч нөхдөө дуудуулан хуралдаж, дайны талаар юу хийхийгээ ярилцжээ.

Иран гаралтай Сэлмаан:

-Иранд бид ямар нэгэн аюултай тулгарсан үедээ өөрсдийгөө тойруулан гүнзгий шуудуй /хэндээк/ ухдаг юм. Энд ч мөн бүгдээрээ энэ арга барилыг хэрэглэе гэжээ. Энэ саналыг ихэнх хүмүүс зөвшөөрчээ.

Мэдинэгийн эргэн тойронд гүнзгий шуудуй буюу хэндээк ухах хэрэгтэй байлаа. Бүгд ажилдаа орцгоолоо. Харин энэ шуудуйг долоо хоногийн дотор ухаж дуусгах ёстой байсан юм. Өдөр бүр үүрийн гэгээнээр замд гарч, орой хүртэл амарч, зогсолгүйгээр ухаж байлаа. Гэгээн Элч ч мөн нөхдийнхөө хамт шуудуй ухаж, тэдэнд аль болох сэтгэл санааны дэм болж байлаа.

Долоо хоногийн эцэст ухсан шуудуйны урт таван километр хагастай болсон байлаа. Өргөн нь морь харайхад нөгөө захад нь хүрч чадахааргүй, гүнзгий нь дотор нь унасан морь тэндээсээ үсрээд гарч чадахааргүй гүн байлаа.

Гэгээн Элч маань, гурван мянган хүнийг хотын өөр өөр хэсэгтбайрлуулж,армийгцэргийнзохионбайгууллалттай ажиллуулж байлаа. Энэ хооронд үл итгэгчид ч тулж ирсэн байв. Тэд Мэдинэ хотод амьдардаг Еврэйчүүд болон Мусульман болоогүй Арабуудыг өөрийн талд оруулсан байлаа. Үл итгэгчид гүнзгий шуудуйг хараад яахаа мэдэхгүй гайхан алмайрчээ. Учир нь тэр өдрийг хүртэл тэд огт ийм зүйлтэй учирч байсангүй гэнэ.

Дайн эхэлжээ. Зарим үед их ширүүсч, зарим үед суларч байлаа. Ингээд хорин долоон өдрийг туршид дайн үргэлжилж байлаа. Ялалт байгуулж чадаагүй үл итгэгчид юу ч олж авч чадаагүй болохоор гар хоосон Мэккэ рүү буцахаар замд гарчээ. Дайн дууссан байлаа. Мусульманчууд дахин нэг удаа ялалт байгуулсан байв.

***Хэндээкийн дайны тухай Куран судpopт ийнхүү өгүүлсэн байдаг:***

*Итгэгчид ээ, Дайсны арми та нар руу довтлоход Аллахын та нарт өгсөн сайн сайхан зүйлсийн тухай бод. Тэр үед дайснууд руу чинь нэгэн салхи үлээж, тэдний харж чадахгүй армийг тэдэн рүү илгээсэн юм. Аллах та нарын хийж байгаа бүх зүйлсийг харж байсан. Тэд та нар руу дээр, доороос чинь зэрэг довтлоход та нарын нүдний чинь гал алга болж, Аллахын тухай эргэлзээ төрж эхлэхэд тэнд, тэр мөчид итгэгчдийг шалгуурт орж, хучтэй цочирлоор ганхсан юм. /Азхаб бүлэг, ишлэл 9, 10, 11,/*

ЗУРГААДУГААР БҮЛЭГ

# ГЭРТЭЭ ХАРИХ ЗАМ

## Худэебиеэд хийсэн найрамдлын гэрээ

Гэгээн Элч маань тэр өдөр маш их баяртай байлаа. Ингэж баярлаж байгаа учраа нөхдөдөө тайлбарлахдаа: "Маргааш бид Мэккэ хотод болон Кабэд зочлох болно" гэжээ. Мухажирүүдийн хувьд энэ бол маш сайхан мэдээ байлаа. Учир нь тэд Мэккэ хотоос гараад зургаан жил болсон бөгөөд үргэлж Мэккэг санаж дурсдаг байжээ. Тэд Мэккэ хотын гудамжаар алхалж, хүүхэд нас, залуу насаа өнгөрүүлсэн газруудаа дахин нэг удаа харах гэж байлаа.

Гэгээн Элч маань мянга таван зуун нөхдийнхөө хамт замдаа гарлаа. Замдаа ээжийнхээ оршуулгын газрыг эргэжээ.

Мэккэгийн ойролцоох Худэебиеэ хэмээх газар иржээ. Тэнд майхнаа барин, Гэгээн Элч маань Гэгээн Османыг Мэккэ рүү элчээр илгээж гэнэ. Дайтахаар ирээгүй бөгөөд хэрвээ тэднийг татгалзахгүй бол Кабэд зочлоод буцах тухайгаа хэлүүлжээ. Гэгээн Осмаан тэдэнтэй уулзахаар явсан ч эргэж ирэхгүй удсаар л байлаа. Эргэн тойронд түүнийг амь үрэгдсэн тухай яриа гарч эхлэжээ. Тэд хэдийгээр дайтах гэж ирээгүй ч, дайтах магадлалтай

*Худэебиеэд тэр модны дор чамд ам тангаргаа өгч байхад Аллахын таалалд итгэгчид нь нийцэж байсныг андгайлъя. Аллах тэдний зүрх сэтгэлд үнэн зөв зүйл байгааг мэдсэн болохоор тэдэнд амар амгаланг өгч, итгэл найдвар төрүүлэн, тэднийг ойрын хугацаанд нэгэн ялалтаар болон дайны олзоор шагнасан юм. Аллах бол мөнхийн ялагч, эцсийн шийдвэр үгийг хэлэгч мөн. /Фэтийх бүлэг,ишлэл 18,19/*

болоод явчихжээ. Гэгээн Элч маань нөхдөө цуглуулахад тэд түүнд үхэн үхтлээ дайтах болно хэмээн амлажээ.

Хэсэг хугацааны дараа Гэгээн Осмаан амь байгаа тухай мэдээ ирлээ. Араас нь удалгүй Гэгээн Осмаан, Мэккэ хотын үл итгэгчдийн төлөөлөгч нартай эргэн иржээ.

Мэккэгийн төлөөлөгчид, Мусульманчуудад Мэккэ рүү орох зөвшөөрөл өгөхгүй байгаагаа хэлж, гэрээ хэлэлцээр хийх санал тавьжээ. Тэдэнтэй уулзсаны эцэст Гэгээн Элч тэдэнтэй гэрээ хийхийг зөвшөөрчээ. Тэдний хооронд нэгэн гэрээ байгуулахад Мусульманчууд маш их сэтгэлээр унажээ. Мэккэ хотод ийм ойрхон дөхөж ирсэн хэрнээ тийшээ орж чадалгүй буцаж байлаа.

Энэ гэрээнд Мусульманчууд нэг жилийн туршид Мэккэ хот руу орохгүй, харин нэг жилийн дараа Кабэд зочилж болохыг зөвшөөрсөн байжээ. Мусульманчуудыг гомдоосон нэгэн заалт бол “Курэешийн талаас хэн нэгэн хүн Мусульман болоод Мусульманчуудаас орогнол хүсвэл түүнийг хүлээж авахгүй, үүний эсрэг хувилбар нь Мэккэд орогносон ямар ч Мусульманыг эргүүлэн өгөхгүй” гэсэн заалт байжээ. Энэ заалтыг сонсоод Мусульманчууд маш ихээр гомдолжээ. Хэн ч юу ч хэлэхгүй, яг л хэн нэгэн хүн нас барсан юм шиг л бүгдээрээ чимээгүй байлаа.

Яг энэ үеэр хөлдөө гинжтэй нэгэн залуу тэдэнд ойртон иржээ. Маш ихээр ядарч цуцсан байжээ. Энэ бол Эбу Жэндэл байлаа. Сухэел, өөрийн хүүгээ Мусульман болсныг дуулаад түүнийг гянданд хорьж, гинжилсэн байжээ. Харин тэр аргыг нь олоод гяндангаас зугатсан байлаа. Аав нь хүүдээ ойртоод хүзүүн дэх гинжнээс нь барьж, маш хүчтэй түүний нүүр рүү алгаджээ. Дараа нь Гэгээн Элчид хандан:

- Миний хүүг ирэхээс нь өмнө гэрээнд бид гарын үсэг зурсан тийм үү? гэжээ. Гэгээн Элч чимээгүйхэн түүний хэлснийг бататгажээ. Сухэел:

- Тэгвэл түүнийг надад та нар буцааж өг гэжээ. Тэр үед Эбу Жэндэл:

- Мусульманчууд аа, Та нар намайг үл итгэгчид яргалаг, шашнаас минь буцааг хэмээн тэдэнд өгч байна гэж үү хэмээн орь дуу тавьжээ. Гэгээн Элч, Эбу Жэндэлийн аавтай сэмээрхэн уулзаж, түүнийг суллахыг хүсчээ. Гэвч эцэг нь үүнийг зөвшөөрсөнгүй. Үүний дараа Гэгээн Элч, Эбу Жэндэл рүү хараад:

- Эбу Жэндэл минь, тэвчээртэй байгаарай. Аллах заавал чамд болон чиний дэргэд байгаа хүмүүст аврагдах замыг зааж өгөх болно. Бид энэ хүмүүстэй нэгэн гэрээ хэлэлцээр хийсэн юм. Харин одоо өгсөн амлалтаасаа буцаж болохгүй байна. Өгсөн амлалтандаа хүрэхгүй байх нь бидэнд зохихгүй хэрэг гээд Эбу Жэндэлийг тэдэнтэй хамт илгээжээ.

Энэ бүхэн нь Мусульманчуудад гүн гүнзгий нөлөөлжээ. Тэд Мэккэ хот руу орж чадаагүй байлаа, харин үл итгэгчид тэднийг энэ хэвээр нь хүлээн зөвшөөрчээ.

## Зорилт

Худэебиеэд хийсэн гэрээний дараа энх тайван, амар амгалан байдал ноёрхож эхэлжээ. Гэгээн Элч ч мөн энэ байдлыг хамгийн сайнаар ашиглаж байлаа. Визант гүрэн, Эфиоп улс, Иран улс болон өөр хэд хэдэн улс руу элч төлөөлөгчдийн уриалан дуудсан захидлын хамт илгээж байлаа. Энэ улсуудын удирдагч нарыг Исламын шашинд уриалан дуудаж байжээ.

*Мухаммэд минь, бид чамайг хүн төрөлхтөнд хайр энэрлийн билэг тэмдэг болгон илгээлээ. /Энбияа бүлэг, ишлэл 107/*

Византын гүрний эзэн хаан Гераклиус элчийн авчирсан захидлыг аваад ийнхүү уншиж эхлэжээ:



- Бисмиллахиррахманиррахим. Аллахын боол болон элч Мухаммэдээс Византийн гүрний эзэн хаан Гераклиуст. Зөв замыг сонгогчдыг мэндчилж байна. Чамайг Исламын шашинд уриалан дуудаж байна. Исламын шашныг хүлээн зөвшөөрч, чи ч гэсэн аврагд. Аллах чамд үүний хариуг хоёр нугалан бариг. Хэрвээ чи хүлээн зөвшөөрөхгүй бол ард түмнийхээ нүглийг чи үүрэх болно. “Номыг дагагч минь ээ, чи бидний аль аль нь мэддэг зүйлийг талаар ярьцгаая. Зөвхөн Аллахт залбирч, түүнтэй юуг ч эн зэрэгцүүлэхгүй байцгаая. Аллахыг орхин бидний алийг нь ч тэд бурхан мэтээр шүтэн дээдлэх хэрэггүй. Хэрэв тэд чамаас урваваас биднийг Мусульман гэдгийг та нар гэрчлээрэй гэж тэдэнд хэлээрэй”

Хэраклиус, уншсан зүйлээсээ болон эргэн тойрноосоо авсан мэдээлэлд тулгуурлан Гэгээн Мухаммэдийг /А.х.х.х.б/ Аллахын илгээсэн элч болохыг ойлгожээ. Энэ талаар өөрийн зөвлөхүүдтэйгээ ярилцжээ. Түүний санаа нь Исламын шашныг хүлээн зөвшөөрөх тухай байлаа. Харин зөвлөхүүд нь эсэргүүцэхэд тэр хүлээн зөвшөөрөхөө больжээ. Ирсэн элчид сайн хандаж, бэлэг сэлтийн хамт буцааж илгээжээ.

*Гэгээн Элч маань цэргийн армиа удирдан Мэккэ хотыг чөлөөлөхөөр явж байх замдаа гөлгөө хөхүүлж байгаа нохойг хараад нөхдөөсөө нэг хүнийг нохой руу явуулж, түүнд хэн ч хор хөнөөл учруулахгүй байхыг зарлиг болгожээ.*

## Мэккэг эзэлж гэртээ буцаж ирсэн нь

Худэебиеэгийн гэрээ байгуулснаас хойш хоёр жил өнгөрсөн байлаа. Үл итгэгчид гэрээг үе үе зөрчсөөр эцэст нь гэрээг цуцалжээ. Үүнийг мэдсэн Гэгээн Элч арван

мянган цэргээ дагуулан Мэккэ хотын зүг замд гарчээ. Түүний зорилго нь дайталгүй, цус урсгалгүйгээр Мэккэ хотыг эзлэх байлаа. Яг л түүний хүссэнээр болжээ. Тэд дайталгүйгээр Мэккэ хотыг эзэлжээ.

Гэгээн Элч маань тавин гурван жил амьдарч, хүүхэд нас, залуу насаа өнгөрүүлсэн эцгийн голомт болсон Мэккэ хотыг эзэлсэн байлаа. Энэ том ялалтынхаа төлөө Агуу Аллах Эзэнд талархаж байв. Тэр Мэккэ хот руу орохдоо ялалт байгуулсан армийн удирдагч шиг бус, талархан бахархаж мэхийн ёсолж буй аятай, даруухан оржээ.

Үд дундын мөргөлийн цаг ирэхэд Гэгээн Билаал, Кабэ дээр гарч баргил сайхан хоолойгоор Азаан уншжээ. Гэгээн Элч намааз мөргөлийг удирдан үйлдсний дараа ард түмэнд хандан: “Та нар юу гэж бодож байна даа, би одоо та нарыг яах бол?” гэж асуужээ.

Түүнийг болон түүний нөхдийг тарчлаан зовоож байсан хүмүүс яах ч аргагүй байдалд орсон байв:

- Ямар ч байсан сайн, сайхан зүйл хүлээхгүй л байна. Чи бол эрхэм дүү, эрхэм хүний хөвгүүн билээ хэмээн хариулжээ. Үүний хариуд Гэгээн Элч:

- Би та нарт Юсуф Элчийн хэлснийг хэлье. Өнөөдөр би та нарыг буруушаахгүй. Аллах та нарыг өршөөх болтугай. Тэр бол агуу хайр энэрэл, өршөөлийн эзэн гэж хэлээд бүгдийг нь өршөөжээ. Дараа нь Кабэгийн гадна, дотно байгаа бүх шавар бурхдыг нураан цэвэрлэв. Мусульманчууд олон хоногийн туршид Мэккэд байж, санасан ах дүү нартайгаа чөлөөтэй уулзаж байлаа.

*Гэгээн Элч Хунэений дайны дараа дайнаас олсон орлогоо хүмүүст тарааж эхэлжээ. Мусульман болоогүй ч Курэешийн томчуулд Мусульманчуудад өгч байсан хэмжээнээс илүү ихийг өгч байв. Учир нь тэднийг Исламын шашинд ойртуулах гэсэн бодлоготойгоор ийм зүйлийг хийж байлаа. Үүнийг мэдсэн Энсаарууд өөр хоорондоо ийнхүү ярилцаж байв:*

*- Аллахын Элч өөрийнхөө омог аймгийнхны талд орж байна. Дайны үед бид түүний найз нөхөд байсан, харин дайны олзыг тараахдаа түүний удам угсааныхан нөхөрлөж байна. Өөртэй нь уулзаж биднийг бодолцож үзэхийг хүсье гэж байлаа.*

*Энэ мэдээг Гэгээн Элчид дуулгахад. Тэр Энсааруудыг цуглуулж тэдэнд:*

*- Хүмүүсийг татахын тулд би тэдэнд энэ хорвоогийн түр зуурын, хуурамч зүйлсээс жаахан илүүг өгсөн юм. Энэ та нарын хувьд тийм чухал гэж үү? Тэд гэр рүүгээ эд хөрөнгө авч явж байхад, та нар Аллахын Элчийг авч явж байна. Энэ хүмүүс өөр тийшээ, та нар өөр тийшээ явахаар бол би та нартай хамт явах байсан. Үүнийг сонссон Энсаарууд хэлсэн ярьснаасаа ичиж, уйлан:*

*- Бидэнд хуваарилагдаж байгаа хувьд Аллахын Элч оногдож байгаад бид үнэхээр сэтгэл хангалуун байна гэцгээжээ.*

ДОЛООДУГААР БҮЛЭГ

# БҮГД ТҮҮНИЙ ХОЙНООС УЙЛЖ БАЙЛАА

## Салах ёс гүйцэтгэх хаж мөргөл болон Гэгээн Элчийн салах ёс хийж хэлсэн үг

Мэккэ хотыг эзэлсний дараа хаж мөргөл нь Мусульманчуудын хувьд зайлшгүй үйлдэх ёстой зүйл буюу фарз болжээ. Гэгээн Элч маань гэр бүлийнхэн, найз нөхдийнхөө хамт хаж мөргөлийг үйлдэхээр 632 оны 2 дугаар сарын 22-ны өдөр замд гарч, Мэккэ хотод ирээд хаж мөргөлийг үйлджээ.

Мэккэ хотыг эзэлсний дараа Исламын шашин маш хурдтай газар авч эхэлжээ. Гэгээн Элч маань, олон газар руу элч төлөөлөгч илгээж, Мусульман бус улсуудыг Исламын шашинд уриалан дуудаж байлаа. Богино хугацаанд Арабын хойгт Мусульманчууд ноёрхож эхэлсэн юм.

Гэгээн Элч маань 632 оны 5 сарын 6-ны өдөр Мусульманчуудтай салах ёс гүйцэтгэн нэгэн үг хэлжээ. Түүнийг үгийг сонсохоор зуун мянгаас их хүн цугларсан байлаа. Тэр үгэндээ: хүмүүст цорын ганц Бурхан байдгийг, бүгд нэгэн өвөг дээдсээс гаралтай учраас тэгш

*Гэгээн Элчийн салах ёс гүйцэтгэн хэлсэн үгээс*
*- Өөрт чинь ямар нэгэн зүйлээ захиж, даатгаж үлдээсэн хүн, түүнийг эзэнд нь буцааж өгөх ёстой.*
*- Харанхүй бүдүүлэг цаг үед хэрэгжиж байсан цусан төлөөсийг үүгээр хүчингүй болголоо.*
*- Эхнэр нөхрийн хооронд харилцан бие биедээ үзүүлсэн халамж хайраар дамжсан ач тус заавал байдаг.*
*- Аллахт итгэгсэд бүгдээрээ ах дүүс юм. Хэн нэгэн ах дүүгийнхээ эд зүйлсийг шударга бусаар авах нь буруу юм.*

*- Хүмүүс ээ, Та нар нэг Бурхантай, нэг өвөг дээдэстэй. Та нарыг бүгдийн чинь өвөг дээдэс Адаам юм. Адаам бол шороогоор бүтээгдсэн юм.*

*- Аллахын хувьд хамгийн сайн хүн бол түүнээс айж эмээдэг хүн юм. Та нараас хэн ч хэнээсээ ч илүү зүйлгүй. Бие биеэсээ дээш гарах ганцхан зүйл бол нүглээс хол байж, Аллахаас эмээсэн үед гарч ирдэг.*

эрхтэй болохыг хэлжээ. Эмэгтэйчүүдийн эрхийн тухай ярьж, нийгмийн эв нэгдэлтэй байдлыг хамгаалахын төлөө юу хийх ёстойг сануулж байлаа. Гэгээн Элч маань, салах ёс гүйцэтгэсэн үгээрээ Исламын шашны үндсэн гол зарчмуудыг хамгийн сүүлчийн удаа хүн төрөлхтөнд дуулгажээ.

## Салах ёс хийсэн нь

Гэгээн Элч маань хаж мөргөлийг үйлдсэнийхээ дараа Мэдинэ хот руу буцжээ. Тэр үед жаран гурван настай байлаа. Тэр өдрүүдэд үргэлж үхлийн тухай, нэг өдөр заавал үхэх тухай ярьж байжээ.

Таван сарын сүүлчийн өдрүүд байлаа. Тэр маш хүнд өвчилсөн байв. Сүм рүү ч явах тэнхэлгүй байжээ.



Намааз мөргөлийг удирдан үйлдүүлэх үүргийг Гэгээн Эбубэкирт шилжүүлсэн байлаа. 6 дугаар сарын 8-ны даваа гарагт түүний өвчин улам ихээр хүндэрсэн байв. Тэр баруун гараа тэнгэр өөд өргөөд, долоовор хуруугаа нэгэн цэгт тогтоон байрлуулж: Агуу Аллахын Эзэнтэй хамт... Аллах минь, диваажинд уулзацгаая" гэж хэлэхэд түүний гар унажээ. Түүний царай инээмсэглэл дүүрэн байлаа.

## Хагацал: Бүгд түүний хойноос уйлж байлаа

Гэгээн Элчийн энэ хорвоог орхисон тухай мэдээг сонссон Гэгээн Эбубэкир тэр даруй сүмд иржээ. Тэнд байсан бүх хүн уйлж байлаа. Харин Гэгээн Өмээр:

- Бидний хайрт Гэгээн Элч бие бараагүй юм. Түүнийг үхсэн гэж хэлсэн хүний толгойг би цавчих болно хэмээн хашхирч байлаа. Гэгээн Эбубэкир, эргэн тойрны үймээн самуунд оролцолгүйгээр чимээгүйхэн Гэгээн Элчийн өрөөнд оржээ. Түүний нүүрийг бүтээсэн даавууг авч, уйлсаар Гэгээн Элчийг духан дээр нь үнсээд:

- Аллахын Элч минь би чиний төлөө аав, ээжийгээ ч зориулж чадна. Чиний амьдрал ч сайхан, үхэл чинь ч гайхамшигтай байлаа гэжээ. Гадагшаа гараад, тэнд байсан хүмүүст хандан:

- Мухаммэдэд /А.х.х.х.б/ итгэсэн хүмүүс Мухаммэдийг энэ хорвоог орхисныг мэдсүгэй. Аллахт итгэдэг, түүнд шүтэн залбирдаг хүмүүс Аллахын үүр мөнхөд амьд сэрүүн оршдогийг мэдэж байгаа гээд Куран судраас Али Имран бүлгийн 144 дэх ишлэлийг уншжээ:

*Куран судрын хамгийн сүүлд буусан ишлэл:*

*Та нар бүгдээрээ Аллахын өмнө цугларах тэр өдрөөс эмээж яв. Дараа нь бүгдээрээ хийж үйлдсэн зүйлийнхээ хариуг авах болно. Тэнд хэн ч хохирохгүй. /Бакара бүлэг, ишлэл 281/*

“Мухаммэд бол зөвхөн элч төлөөлөгч юм. Түүнээс өмнө ч олон элч нар ирээд буцсан. Түүнийг энэ хорвоог орхивол та нар замаасаа буцна гэж үү? Хэн энэ замаас буцна, тэр Аллахыг хохироож чадахгүй юм. Харин Аллах өөрт нь талархсан хүмүүсийг шагнан урамшуулах болно”

Гэгээн Эбубэкирийн хэлсэн үг, түүний үхлийг хүлээн зөвшөөрч чадахгүй байсан Гэгээн Омар болон бүх Мусульманчуудыг тайвшруулжээ.

Түүнийг эцэгтэй нь нэгэн хотод, Мэдинэд нутаглуулсан юм.

Бидний хайртай Гэгээн Элч маань агуу анд нөхөр болох Аллахын дэргэд очсон байлаа. Ардаа Мусульманчуудад хоёр зүйлийг үлдээсэн юм: Аллахын ариун судар болох Куран судар болон өөрийн үлгэр жишээ амьдрал. Энэ хоёрт зохицон амьдарсан хүмүүс аврагдах болно хэмээх сайхан мэдээг бидэнд дуулгасан юм.



# Он жилийн дэс дараагаар Гэгээн Мухаммэдийн амьдрал

| | |
|---|---|
| 570 | Эбрэхэгийн арми заануудаа дагуулан Кабэг нураахаар ирсэн |
| 570 | Гэгээн Элчийн эцэг нь нас барсан |
| 571 | Гэгээн Элч хорвоод мэндэлсэн нь /4 сарын 20/ |
| 571-576 | Хөхүүл эх Халимэтэй хамт байсан үе |
| 577 | Түүний эх Аминэ нас барсан |
| 579 | Түүний өвөө Абдулмутталиб нас барсан |
| 591 | “Ач тустай үйлийн төлөө нэгдэл”-ийн гишүүн болсон |
| 596 | Хатижэтэй гэр бүл болсон |
| 597 | Анхны хүү Касым төрсөн |
| 610 | Рамазан сард, Хира агуйд түүнд тэнгэрлэг зарлиг ирсэн |
| 615-616 | Мусульманчууд Эфиоп улс руу нүүсэн |
| 617-620 | Үл итгэгчдийн Мусульманчуудын эсрэг хориг тавьсан жилүүд |
| 620 | Зэедтэй хамт Таиф руу явсан |
| 621 | Эхний Акабэгийн хэлэлцээр |
| 622 | Хоёрдугаар Акабэгийн гэрээ хэлэлцээр |
| 623 | Гэгээн Элчийн Мэдинэ хот руу хийсэн нүүдэл |
| 622-624 | Сүмийг сургууль болгож анхны Азаан уншигдаж, ах дүүсийн барилдлага тогтоосон ба Мэдинэгийн гэрээнд гарын үсэг зурсан тухай |
| 624 | Бэдирийн дайн |
| 625 | Ухуудын дайн |
| 626 | Бир Маунэ болон Рэжигийн үйл явдал |
| 626-627 | Хэндээкийн дайн |
| 628 | Худэебиеэд хийсэн эв найрамдлын гэрээ |
| 630 | Мэккэ хотыг эзэлсэн нь |
| 630 | Хунэений дайн |
| 632 | Салах ёс гүйцэтгэж үг хэлсэн /3 сарын 6-ны өдөр/ |
| 632 | Гэгээн Элч таалал төгссөн /6 сарын 8-ны өдөр/ |

